Лингвокультурология атамаси дастлаб фразеологик мактаб асосчиси В.Н.Телий ва В.В.Воробьев, В.А.Маслов ва бошқаларнинг ишларида кўринди [2, 6, 7]. Лингвокультурология – “тил ва маданият”нинг узвий алоқадорлигини, унинг шаклланиши ва ривожланишини ўзида акс эттирган ҳодисалар – тил-маданиятни биргаликда ўрганадиган алоҳида илмий соҳа ҳисобланади. Бир томондан, лингвокультурология инсониятнинг маданий тил факторидаги ўрнини, иккинчи томондан эса, тил факторидаги инсон ўрнини ўрганади. Тил ва маданиятнинг ўзаро яқинлиги, узвий алоқадорлиги эса уларни ягона методологик асосда ўрганиш имконини беради. Қиёслаймиз:

1. Тил ва маданият инсон ва халқнинг дунёқарашини акс эттирувчи тафаккур шаклидир.
2. Тил ва маданият ўзаро диалогда мавжуд: нутқ субъекти ва унинг адресати ҳамма вақт маданият субъекти саналади (этикет шакллари: саломлашиш, урф-одат билан боғлиқ расм-русум ва ҳоказолар).
3. Ҳар иккала феномен индивидуал ёки умумий мавжудлик шаклига эга, яъни тил ва маданият субъекти – ҳамма вақт индивидуал ёки ижтимоий, тўғрироғи, шахс ёки жамият саналади.
4. Тил ва маданият учун умумий белги бу меъёрийликдир.
5. Тарихийлик – “тил ва маданият” учун (“динамика” (ўзгарувчанлик) ёки “статика” (турғунлик)) энг асосий хусусият саналади.
6. Маданият халқнинг ўзига хос тарихий хотирасидир. Тил эса ўзининг кумулятив (тўлдирувчанлик) хусусиятига кўра ўзида жамиятнинг ўтмиш хотирасини сақлайди ва тўлдириб боради.

Шу билан бирга,  инсон ва жамият ўртасида қуйидаги фарқлар кўзга ташланади:

1. Коммуникация воситаси сифатида тил халқ маданиятида ва тараққиётида юз берган ўзгаришларни ўзида озми-кўпми акс эттиради.
2. Маданиятнинг белги системасига ўтиши тилдан фарқли равишда мустақил шаклланиш хусусиятига эга эмас.
3. Тил ва маданият бошқа-бошқа (семиотик) белги тизимидир. Бундай қиёслаш тадқиқотчиларни маданиятни тилга изоморф эмас, балки “гамоморф”, яъни алоқадор эканлигини исботлайди.

Лингвокультурологиянинг вазифаси тил бирликларининг маданий аҳамиятини нутқий вазият бирликлари – фразеологизмлар ёки бошқа экстролинвистик тил бирликлари, маданиятнинг маълум “кодларини” ифода этувчи символик белгиларни солиштириш асосида иш юритишдан иборатдир.

“Маданий билим” муайян тилда гаплашувчиларнинг маданий тил кўринишидир (Абдулла Қодирийнинг “Ўткан кунлар” асаридаги Отабек нутқи).

Лингвокультурология учун тараққиётга нисбатан маданиятни ўрганиш муҳимроқ саналади, чунки тараққиёт моддий, маданият эса рамзийдир. Миф, урф-одатлар, маросимлар маданиятга хос, улар халқнинг турмуши ва маросимлари шаклида тил бирликлари ва ифодаларида жо бўлади. Шу сабабли улардаги тил бирликлари лингвокультурологиянинг ўрганиш объекти сирасига

киради. Лингвистик ахборотлар “лингвокультурологик майдон” кўринишида ифодаланиши мумкин. Бундай майдон сифатида ўзида диалектик тил бирликлари ва экстролингвистик (тушунча ва предмет) мазмунга эга бўлган умумлашган оралиқ бирлик – лингвокультуремани кўрсатишимиз мумкин. Масалан, **гумбаз** сўзи ўзбекларга хос маданият белгисини ифодаловчи қубба шаклидаги томни, қубба тахлитидаги нарсани ифодаласа (“Тўғрида Хирот мадрасаларининг нақшли гумбазлари эрталабки қуёш нурида ярқираб кўринмоқда” И.Султон. Навоий.), нутқий вазиятда (“гумбаздай одам”, “гумбаз тахлитида” бирикмаларида) ҳам ўз (“қабариқ”, “қубба”) маъносини сақлаб қолади.

Лингвокультурема ўзида шакл (белги) ва мазмун (тил ифода мазмуни, маданий фон – товуш, ореол) ни бирлаштиради. Масалан, биргина тасдиқ маъносини ифодаловчи “ҳа” сўзи, фонетик жиҳатдан қозоқ, қирғиз, тожик ва бошқа қатор тиллардаги айнан шу маънони ифодаловчи сўзлардан кескин фарқ қилади.

Таркибига кўра лингвокультуремалар лексемадан тортиб, тўлиқ матн (алоҳида сўзлар: бирикмалар, ўзбекона характер, ўзбекона менталитетни)ни қамрайди. Халқ оғзаки поэтик ижодиёти (ёр-ёрлар, ўлан ва лапарлар), ўзбек халки тарихидаги қадимги ёзма ёдгорликлар, тарихий ва фалсафий тадқиқотлар, санъат ва адабиёт, бадиий ижодиёт ва публицистика; ўзбек халқининг буюк намоёндалари (Алишер Навоий, Бобур, А.Қодирий, А.Қаҳҳор асарлари, уларнинг тил хусусиятлари) ўзбек халқи илми ва маданияти ҳақидаги чет эл вакилларининг ўй-фикрлари, бир сўз билан айтганда, лингвокультурологик ахборотлар лингвокультурологиянинг асоси саналади ва айни дамда ўзбек тилшунослигида ўз лингвистик ечимини кутаётган масалалардан бири ҳисобланади.

**Адабиётлар рўйхати:**

1. Воробьев В.В. Прагматические аспекты лингвокультурологии // Сициопрагматика и преподавание иностр. Языков: Сб. Науч. Тр. – Москва: МГИМО, 1997. 23-29 б.
2. Телия Н.В., Типы языковых значений. Связанное значение слова в языке. -Москва, 1981.
3. Сепир Э. Язык. Пер. с анг., -М. – Л., 1934, 40-42 б.
4. Сепир Э. Отношение норм. Поведения и мышления к языку в кн.: НЛ. в. 1. М.,1960. 26-б.
5. Гумбольдт В.фон. Язык и философия культуры. –М., 1985. 56-б.
6. Воробьев В.В. Лингвокультурологическая парадигма личности. – М.: Рос. ун-т дружбы народов, 1996.
7. Воробьев В.В. Прагматические аспекты лингвокультурологии // Сициопрагматика и преподавание иностр. Языков: Сб. Науч. Тр. – М.: МГИМО, 1997. 23-29 б.

## NEOLOGIZMLARNI SHAKLLANTIRUVCHI OMILLAR

**Annaqulova Shoxista Shavkat qizi,**
*O‘zbekiston Respublikasi Fanlar Akademiyasi qoshidagi O‘zbek tili, adabiyoti va folklori instituti tayanch doktaranti.*

Ma’lumki, ijtimoiy taraqqiyotning asosi bo‘lgan fan-texnika rivoji so‘nggi bir necha o‘n yillardan beri har bir sohada to‘xtovsiz turli o‘zgarishlar va yangilanishlarning sodir bo‘lishiga zamin yarartmoqda. Bu yangilik, kashfiyotlar orqali shakllanayotgan, shuningdek, sekin astalik bilan doimiy leksik boyligimizga aylanib borayotgan so‘zlarni ifoda qilish doimo tadqiqtalab bo‘lgan neologiya sohasiga, ya’ni neologizmlar masalasiga yanada ko‘proq murojaat qilinishiga zarurat paydo qilmoqda. Tez-tez tilimizda, nutqimizda uchrayotgan yangi so‘zlar haqida bizda umumiy tushunchalar bo‘lsa-da, tadqiqotchilar ularning paydo bo‘lish sabablarini, raqobatdosh variantlari orasida uning avfzalligini o‘rganadilar.

Tilshunoslikda neologizmning shakllanish usullari va qo‘llanishi bilan shug‘ullanuvchi bo‘lim neologiya bo‘lib, uning asosiy obyekti “neologizmlar – ijtimoiy hayot, madaniyat, fan va texnika taraqqiyoti tufayli tilda paydo bo‘ladigan yangi so‘zlar, so‘z birikmalari va turg‘un iboralardir”.[1] Ta’kidlash joizki, so‘nggi yillarda tilda “neologik portlash”[3] ayniqsa jurnalistikada, xususan, ijtimoy hayot va tildagi o‘zgarishlarga tez munosabat bildiruvhci OAVlarida yaqqol namoyon bo‘lmoqda. Shuningdek, yozuvchilar, publisistlar tomonidan maxsus adabiy ta’sir ko‘rsatish maqsadida qo‘llanilgan yangi so‘zlar ham mavjud bo‘lib, ular kamdan kam hollarda umumiy qabul qilinadi. Yangi ma’no kasb etgan mavjud leksik birliklar ham neologizmlar deb ta’riflanadi. Demak, har bir davr muayyan bir til lug‘at boyligini jamiyatning turli tendensiyalarini namoyon etuvchi yangi lug‘aviy birliklar bilan boyitib boradi. Mazkur holat esa til taraqqiyotining asosiy va uni harakatlantiruvchi omillaridan biri hisoblanadi.

Cheksiz dunyomizda ro‘y berayotgan turli o‘zgarishlar, yangiliklar, aloqalarga cheklangan lug‘at boyligimiz bilan javob qaytara olishimiz uchun qanday kengaytirishlar, o‘zgarishlar qilish talab qilinmoqda? Bunday vaziyatda neologizmlarga murojaat qilishga to‘g‘ri kelmoqda. Olimlar neologizm uchta asosiy bosqichdan o‘tishini aytadilar: ixtiro, sinov va barqarorlik. Dastlab, ixtiro qilingan

so‘zlar faqat maxsus doiradagi kishilar tomonidan taklif qilinadi. Keyinchalik, u kengroq doiradgi kishilar tomonidan qo‘llanishni boshlaydi, ammo jamiyatning barcha qatlamlaridagi kishilar tomonidan qabul qilinishi uchun u ma’qullangan, tasdiqlangan holda barqarorlashadi va lug‘atlarda o‘z o‘rnini egallay boshlaydi.

Yuqorida ta’kidlab o‘tganimizdek, ilm-fanning rivojlanishi, zamonaviy texnologiyalarining yaratilishi, xalqaro aloqalarning kengayishi, tibbiyotdagi turli o‘zgarishlar va shu kabi qator omillar tilimizda yangi so‘zlarga zarurat tug‘dirmoqda va nutqimizda qo‘llayapmiz. Neologizmlar tilimizga ba’zan yangilanishlar bilan birgalikda yangi leksik birlik sifatida kirib kelsa, ba’zan esa tilimizda mavjud so‘zlar semantik o‘zgarishga uchragan holda paydo bo‘lmoqda. Asosan publisistika, tarjimachilik va adabiy jarayonlarda ijodkorlik mahsuli bo‘lgan so‘zlar, aniqroq aytganda, individual nutq neologizmlari ko‘p uchraydi. Neologizmlarni aniqlashning, ya’ni, mana bu yangi so‘z deya ajratishning o‘zi qiyin masala. Chunki jamiyat shu qadar jadal rivojlanishdaki, tilda o‘z aksini topmasdan iloji yo‘q. Ba’zan neologizmlar qatoriga kiritilgan so‘zlar allaqachon barcha uchun tushunarli umumxalq tili leksikasiga aylanib ulgurgan. Shuning uchun, J.Algoe o‘zining “Ellik yil orasidagi yangi so‘zlar: 1941-1991-yillar neologizmlari lug‘ati” kitobida yangi so‘zlarni ajratish qiyin bo‘lganligi uchun o‘sha davrdagi lug‘atlarga kirmagan so‘zlarni “yangi” deb asos qilib olganini ta’kidlaydi.[1]

Aslida, har qanday neologizm ijodkorlik, bir tomondan shaxsning o‘ziga xosligidan paydo bo‘lsa, ikkinchi tomondan, insoniyatning hayotning turli hodisalariga bo‘lgan yangicha munosabatlarining mahsulidir. Agar neologizm ko‘pchilik tomonidan tan olinsa, tilning taraqqiyot qonuniyatlariga mos holda qo‘llanilgan bo‘lsa, tilda ma’lum bir ma’noni anglatish uchun zarur deb qaralsa, umumtil neologizmiga aylanadi, individual nutq doirasidan chiqadi. Neologizmlar tilda ma’lum vaqt ishlatilgandan so‘ng yangilik bo‘yog‘ini yo‘qotadi va odatdagi leksemalar qatoriga qo‘shiladi.

Tilda neologizmlar quyidagi usullar asosida paydo bo‘ladi:

1. Sof leksik birliklardan yasash orqali: nam salfetka, aksiya paketlari, videosharh, qopchiq.
2. Chet so‘zlarga qo‘shimchalar va so‘zlar (bunda qo‘shma so‘zlar hosil bo‘ladi) qo‘shish orqali: like bosmoq, open budjet (aslida bu so‘zning ochiq budjet, tashabbusli budjet kabi variantlari bo‘lsa-da, bu shakl ham birdek qo‘llanilmoqda), start bermoq, kartoshka fri
3. Mavjud so‘zlarning yangi ma’nosini yaratish orqali;

Paket – dastlabki ma’nosi sellofan yoki qog‘oz xaltacha; yangi ma’nosi telofon aloqalarida haftalik, oylik daqiqa, xabar, internetdan foydalanish uchun mg to‘plamlari.

Karta – maxsus yasalgan qog‘ozlar bilan o‘ynaladigan o‘yin turi; yangi qo‘llanilayitgan ma’nosi bu - elektron hamyon.

4. To‘g‘ridan to‘g‘ri chetdan so‘zlarni qabul qilish orqali: makler, modul(moodle), modem, onlayn, oflayn, piar

5. Qisqartmalar:

a. To‘liq qisqartmalar: IT, IELTS, PhD, ATTO, COVID

b. Yarim qisqartmalar: ID karta.

Xulosa qilib aytganda, bugungi globallashuv jarayonida ommaviy axborot vositalari tufayli neologizmlardan foydalanish toboro ortib bormoqda, deyarli barchamizning kundalik leksikamizning bir qismiga aylanib qolgan. Tilimizda neologizmlarning shakllanishi til boyishining asosiy manbaidir. Faqat o‘zlashma neologizmlarning tilimizda mos variantlarini topib, nutqimizda faol qo‘llay olsak milliy tilmizni o‘z holicha saqlashga hissa qo‘shgan bo‘lar edik.

**Adabiyotlar ro‘yxati:**

1. Algeo, John 1991. Fifty Years among the New Words: A Dictionary of Neologisms. Cambridge: Cambridge University Press.
2. Sayadi, F. (2011, April). The Translation of Neologisms. Translation Journal, 16(2).https://translationjournal.net/journal/56neologisms.htm
3. Избицкая М.В. Современные тенденции в неологии: типология образования неологизмов и лексикографическая практика. Дисс.канд.филол.наук. – Иванова. 2020. – С. 56.

## ESHQOBIL SHUKUR SHE’RIYATIDA O‘XSHATISHLI QURILMALAR LINGVOPOETIKASI

**Erkinova Nigora Esonovna,**
*Oriental universiteti,*
*Maktabgacha va boshlang‘ich ta’lim kafedrasikatta o‘qituvchisi*
*(Toshkent, O‘zbekiston).*

Tildagi o‘xshatishli qurilmalar xalqning olam haqidagi qarashlari, voqelikka munosabati, milliy-madaniy qarashlarini aks ettiruvchi obrazli ifodalar bo‘lib, badiiy adabiyotda alohida o‘rin tutadi. Badiiy adabiyotda o‘xshatishli qurilmalar muallifning obrazli tafakkuri imkoniyatlarini, uning narsa-predmetlar orasida qiyosga asos

bo‘luvchi belgini qay darajada his qilishini namoyish qiladi. Zero qiyoslash olamni bilishning muhim usullaridan biri bo‘lib, yozuvchiga tasvir obyektining mohiyatini ochib berishida qo‘l keladi. Yozuvchi o‘xshatishlar orqali badiiy matnga ta’sirchanlik baxsh etadi, uning badiiy qimmatini oshirishga muvaffaq bo‘ladi. N. Mahmudov ta’kidlaganidek, “… o‘xshatishlar o‘ziga xos obrazli tafakkur tarzining mahsuli sifatida yuzaga keladi. Shuning uchun ham ular nutqda hamisha badiiy-estetik qimmatga molik bo‘ladi, nutqning emotsional-ekspressivligi, ifodaliligi, ta’sirchanligini ta’minlashga xizmat qiladi” [15].

Yozuvchi yaratgan o‘ziga xos “tesha tegmagan” individual o‘xshatishlar nafaqat badiiy asarda ta’sirchanlikni oshiradi, balki muallifning tasavvurlari qay darajada kengligi, voqelikni barcha murakkabliklari bilan idrok eta olishi hamda narsa-hodisalar, ularning belgilarini tafakkurida obrazli qiyoslash imkoniyati qay darajada ekanligini aniqlashga ham imkon beradi.

Har bir yozuvchi o‘z asarida turg‘un o‘xshatishlardan ham unumli foydalanadi. “Turg‘un o‘xshatishlarning mohiyati shundan iboratki, ularda o‘xshatish etalonida ifodalangan obraz barqarorlashgan bo‘ladi, bunday o‘xshatishlar, garchi muayyan shaxs yoki ijodkor tomonidan qo‘llangan bo‘lsa-da, vaqt o‘tishi bilan til jamoasida urfga kirib, doimiy ifodalar sifatida turg‘unlashgan, umumxalq tili leksikonidan joy olib ulgurgan bo‘ladi. Bunday o‘xshatishlar xuddi tildagi tayyor birliklar kabi nutqqa olib kiriladi” [15]. Yozuvchi tildagi bu kabi tayyor holda uchraydigan o‘xshatishlardan foydalanar ekan, ular yordamida tasvir obyektining o‘ziga xos belgi- xususiyatini ochib beradi, uni bo‘rttirib ko‘rsatadi, ba’zan salbiy, ba’zan ijobiy bahosini ifodalaydi. Tadqiqotimiz obyekti bo‘lgan E. Shukur she’rlarida ham o‘xshatishlarning mana shu ikki turi: individual-muallif o‘xshatishlari hamda turg‘un o‘xshatishlar uchraydi. Shoir mazkur turdagi o‘xshatishlari orqali she’rlarida ta’sirchanlikka erishgan, obrazli ifodalarni hosil qilib, badiiylikni ta’minlagan.

Shoir tomonidan yaratilgan individual o‘xshatishli qurilmalarda hayvonlar, ularning belgi- xususiyatlari; shaxslar va ularga xos xususiyatlar, xatti-harakatlar; o‘simliklar, ularning belgi- xususiyatlari, narsa- predmetlar va ularning belgisi o‘xshatish etaloni uchun asos qilib olinganligi kuzatiladi.

E. Shukur she’rlarida uchragan individual- muallif o‘xshatishlarini o‘xshatish etaloniga asos qilib olingan predmet (predmet – keng ma’noda), ularning belgi-xususiyati kabilar asosida quyidagi turlarga ajratib o‘rganish mumkin.

**1. Shaxslar, ularga xos xususiyatlar o‘xshatish etaloni vazifasini bajargan o‘xshatishli qurilmalar.**

Misollarga murojaat qilamiz.

O‘zbek xalqi azaldan oilaparvarligi bilan ajralib turadi. Oiladagi ota, ona va bolaning o‘rni belgilangan, an’anviy, asrlardan beri rioya qilinib kelinayotgan qadriyatlarga asoslanadi. Shu ma’noda oiladagi otaning o‘rni alohida, yuqori bo‘lib, o‘zbek oilasi patriarxal asosdagi oila hisoblanadi. Unga ko‘ra ota oilada bosh hisoblanadi. U oilani har jihatdan ta’minlaydi, oilada hamma uning hukmiga bo‘ysunadi. E. Shukur ota obrazini emas, otadek nasihat qilish motivni she’riga olib kiradi:

*Bolam, bir qo‘shiq bor dunyoda, bolam,*
*Ilk bora otaday aytayin uni…* (“Alla ta’rifi”)

Bu she’r “Alla ta’rifi” deb ataladi. Aslida, allani ona chaqaloq farzandiga aytishi kerak[1]. Umuman olganda, bolasiga qo‘shiqni ona aytishi kerak. Bu ham oilaviy an’ana, ham bolaga qo‘shiq aytish onaga yarashadi. Bu o‘rinda qo‘shiqni otadek aytish, bolaga qilinadigan nasihatning mas’uliyatini ko‘rsatadi. Shu bilan birga otaning farzandiga aytiladigan qo‘shig‘idagi mehrni oshirish uchun ham qo‘llangan. “Allalar poetik jihatdan ham, onalarning ichki tuyg‘ulari bayoni sifatida ham xalq ijodining bo‘lak turlaridan ajralib turadi. Ularni bolaning onasi yoki tarbiyachisi aytadi (ona, enaga, keksa onalar, ba’zan otalar tomonidan ham aytiladi)” [16]. Xalqimizda shunday udum bo‘lgan ekan: “Allani kim aytadi?” maqolasida keltirilishicha, “1999-yil Surxondaryoning Denov tumanida erkaklarning alla aytish odatini uchratdik. Qizig‘i shundaki, boshqa viloyatlarda bunday xususiyat yo‘qolib borayotganini kuzatdik. Ehtimol, tajribali folklorshunos olimlar e’tiborida bu haqda kengroq ma’lumot bordir. Biz ushbu holatga qiziqib qoldik va ToshDUning tayyorlov fakultetiga turli viloyatlardan (1991-yil) kelgan yuzdan ortiq tinglovchilarga: “Sizlar yashayotgan joyda erkaklar ham alla aytadilarmi?”- degan savol bilan murojaat qilgan edik. Mazkur savolimizga tayyorlov fakulteti tinglovchilari quyidagicha javob berdilar. Qarshilik tinglovchi Xurshida Shodmonova:

*Huyya, huyya, huyyasi kesin,*
*Tog‘dan oshib tuyasi kesin.*
*Tuyasiga mingashib, alla,*
*Uyqu momosi kesin, alla.*

kabi matnni aytib berdi.

Navoiy viloyatining Navbahor tumani, “Oqoltin” qishlog‘idan tahsil olishga kelgan Oydin Bozorova ham erkaklarning alla aytishlarini eshitgani haqida hamda allada “huyya bolam, huyya” kabi so‘zlarning takrorlanib kelishini ma’lum qildi. Samarqand viloyatining Bulung‘ur tumanidagi Chambil qilshlog‘idan kelgan Murod Safarov bobosining “Oblo huyya” degan so‘zlarini qo‘llab, alla aytganini esladi.

[1] O‘zbekistonning ba’zi joylarida allani chaqaloqqa erkaklar aytishi an’anasi ham mavjud. Ammo bu keng tarqalmagan.

Surxondaryoning Oltinsoyida ham bobolar nevaralarini tizzasiga o‘tkazib, quyidagicha allalaydilar:

*Bundan yuqori Boysun,*
*Qizlar ro‘molin yoysin,*
*Ovmin deng yigitlar,*
*Har kim sevganin olsin.*
*Huyya, huyya, huyya.*

*Bodovaning boshlari,*
*Jumalaydi toshlari,*
*Bunday yaxshi bo‘ladimi*
*Bu zamonning yigit-qizlari.*
*Huyya, huyya, huyya” [17].*

Mehrning darajasini ko‘rsatish oila a’zolarining birortasi o‘xshatishga jalb qilinadi. Bola obrazidan foydalangan holda suyish darajasi aniqlanadi. Lirik qahramon mehrini ifodalayotgan obyektga nisbatan bolalarcha erkalaydigan darajada ardoqlasam-chi, deb murojaat qiladi:

*Men seni boladay suysam netayin,*
*Ko‘yingda bevaday suysam netayin…* (“Mening qo‘shig‘im”)

O‘zining ahvolini ko‘rsatish uchun beva tushunchasiga murojaat qilib, turmush o‘rtog‘i vafot etgan ayolga nisbatan ishlatiladi. Bu o‘rinda bevaday so‘zi bechorahollikni anglatish uchun qo‘llangan.

Keyingi o‘rindagi boladay ham beg‘uborlikni anglatadi. Bu o‘rinda farzand hayotining ko‘p jihatlari ota-onasiga bog‘liq ekanligidan kelib chiqqan holatiga ishoradan mazkur o‘xshatish vujudga kelgan:

*Boladay tinglay deb keldim qoshingga*
*Unut qo‘shiqlarning qahridan qaqshab…* (“Yangi yil she’ri”)

Shoir insoniy jinslarning xususiyatidan foydalanib, voqelikdagi holatga o‘z munosabatini bildiradi. Lirik qahramon – erkak kishi muayyan sharoitda biror narsadan jahli chiqqanini so‘kinish orqali ifodalashi tabiiy hol. U shu jahli chiqishiga sababchi bo‘lgan narsaga o‘z salbiy munosabati va bahosini ayoldek qarg‘ayman deb, yumshoqroq shaklga solish orqali ifodalaydi:

*Ne achchiq quyunlar o‘ynar ko‘zimda,*
*Ayolday qarg‘ayman tasodiflarni…* (“Hamal ayvoni”)

Xalqimizda tug‘ilmay turib, onasi qornida bo‘lgan vaqtidayoq yig‘laydigan bolalarga Mashrab ismini qo‘yish odati bor. Shundan kelib chiqqan holda shoir tana og‘rig‘ini bolaning ona qornidagi yig‘isi orqali ifodalamoqchi bo‘ladi:

*Alvon vujudingta sanchilar tishlar,*

*Mashrabday baqirar sho‘rlik homilang*. (“Yurakka qaytish”)

Savol tug‘iladi. Nega aynan Mashrab so‘zi mana shunday yig‘laydigan bolaga nisbatan ishlatiladi, nega boshqa ism emas? Mashrab xalqimiz ichida keng tarqalgan ism emas. Mashrab deganda biz shoir Boborahim Mashrabni tushunamiz. Mashrab 1640–1711 yillarda yashab o‘tgan. U so‘fiy bo‘lib, o‘zi yashayotgan jamiyatga nisbatan tanqid ruhi bilan qaragan. Hukmdor doiralar bilan salbiy munosabatda bo‘lgan. She’rlarida bularni qisman ifodalagan. Oqibatda, uni 1711- yili dorga osib o‘ldirishgan. Ya’ni, Mashrab adolatsizlik qurboni timsoliga aylangan (Masalan, Mansur Halloj va Nasimiyga o‘xshab). Shu tufayli bo‘lsa kerak, Mashrab singari azoblangan shaxs ovoziga taqlidan homilada yig‘lagan bolaga Mashrab ismi berib kelinadi. She’rda Mashrabday baqirar sho‘rlik homilang deyilganida shoir Mashrab ko‘zda tutilgan. Ayni paytda homilaning ona qornida ovoz chiqarishiga ham ishora mavjud.

**2. Hayvonlar, ularning belgi-xususiyatlari o‘xshatish etaloni vazifasini bajargan o‘xshatishli qurilmalar.**

Hayvonlar btilan bog‘liq o‘xshatishlar bir necha turga bo‘linadi:

a) hayvonlar ovoziga oid o‘xshatishlar;

quyidagi she’riy parchada ilonning holatini ko‘rsatish uchun uning o‘z tilidan chumchuqdek chirqirab g‘amginligini ifodalamoqchi bo‘ladi. Bir hayvonning holati boshqa hayvonning ayanchli vaziyatdagi ovoziga o‘xshatish orqali ifodalanadi.

*Men g‘amli ilonman, qayg‘uli ilon,*

*Avralgan* ***chumchuqday*** *chirqiraydirman*. (“Avralgan ilon”)

Lirik qahramon o‘zining holatini ifodalash uchun antonimiyadan foydadalanadi. Sen daryodek harakatdasan, men esa sohildagi qumloqqa qolib, harakat qilishi mumkin bo‘lgan suvdan ayrilgan biliqdekman, deydi:

*Sen – daryo, sen – daryo, muazzam daryo,*

*Adashgan baliqday qumlog‘da bu dil.* (“Qalb manzaralari”)

Qumg‘onning biqirlab qaynashini qurbaqaning qurrillashi vaqtidagi suvni ko‘piklashtirishiga o‘xshatadi.

*Oyoq tirab o‘choq bo‘yniga*

***Qurbaqaday*** *biqirlar qumg‘on…* (“O‘tov”)

b) hayvonlarning tashqi ko‘rinishi bilan bog‘liq o‘xshatishlar.

Ayolning o‘z umidlariga ehtiyotkorlik bilan yondashishi yo‘lbarsdek yirtqich va berahm hayvonning o‘z bolasini avaylab tashishiga o‘xshatiladi.

*Urg‘ochi yo‘lbarsday umid – bolasin*

*Titrab tishlaydi bu ayol. (“Yolg‘izlikning ikki surati”)*

*Xashak g‘aramlari shaklan tuyaqushga o‘xshatiladi:*
*Xayr sizga, omon bo‘ling-yey,*
***Tuyaqushday** qotgan g‘aramlar.* (“Xayrli tun”)

Dumini likillatib, odam oldiga yemish istab kelgan itning holati stolga o‘xshatiladi:

***Itday** to‘rt oyoqlab yalinar stol,*
*Bu yerda qolmog‘ing judayam zarur.* (“Hamal ayvoni”)

Quyidagi she’rda Xudoyqulning ayanchli qismati yoritilgan. Uning ko‘ngli yarim, ota-onadan yetim qolganligi, qahraton qish kunlarida usti yupun, kechalari kezib yurishi mahorat bilan tasvirlangan.

*Ko‘ngli yarim, joni butun Xudoyqul.*
*Yulduzlarni **kapalakday** ovlaydi…* (“Jinni bola”)

Keyingi she’riy parchada vaqtning sekin o‘tishi toshbaqaning sudralib yurishiga o‘xshatiladi:

*Kunlar **toshbaqaday** og‘ir sudralar,*
*Huvillagan uyda yolg‘iz chol, kampir...* (“Xudoyberdi chol hikoyasi”)

Xachir – ot va eshakdan paydo bo‘lgan hayvon. U na ot, na eshak. Ammo u tulporday, tuporga o‘xshashga intilib oyog‘ini keradi. Xachir chala ot bo‘la turib otdek bo‘lishni orzu qilishi mumkin. Ammo qulog‘i eshakniki kabi ekanligini unutmasligi kerakligiga ishora qilinadi, qulog‘i uning otga emas, eshakka ham aloqadorligini ko‘rsatib qo‘yadi:

*Xachir **tulpordayin** kerdi oyog‘in,*
*Tikraytdi eshakdan meros qulog‘in...* (“Xachir va taqdir o‘yini”)

**3. O‘simliklar va ularning belgi-xususiyati o‘xshatish etaloni vazifasini bajargan o‘xshatishli qurilmalar.**

Odatda, deraza oldida o‘sadigan gul suv qo‘yilmasligidan so‘lib, sarg‘ayib qoladi. Kutib qolgan ayol mana shu gulga o‘xshatiladi.

*Derazada qolgan **gulday** sarg‘aydi,*
*Atalani kutib musofir ayol...* (“Atala”)

Mana shu turga yana bir misol:

*O, shayxning tobuti go‘riston qadar*
***Daraxtday** ko‘karib ulgurdi...* (Shajar) (“Yashil o‘lim”)

**4. Narsa-predmetlar va ularning belgi-xususiyati o‘xshatish etaloni vazifasini bajargan o‘xshatishli qurilmalar.**

*Non quyoshga o‘xshatiladi:*
***Nonday** halol bo‘lar dasturxonimiz,*
*Quyosh kabi butun bo‘lar nonimiz...* (“Bir kun”)

Yulduzlarning osmonda tarqoq joylashib turishi suvning sochilishiga o‘xshatiladi:

*Yulduzlar bir tilni o‘rgatdi –*
*Sinib-sinib **suvday** sochilguvchi til…* (“Yoritqichlar hadyasi”)

Chaqaloqning belanchagi dengizdagi chayqalib suzib ketayotgan kemaga o‘xshatiladi:

***Kemaday** chayqalar belanchak,*
*Shamollar soladi halinchak...* (“Mehrinisoga aytgan allamiz”)
*Tonggi shudring durga o‘xshatiladi:*
***Durday** yonar shabnamlar.*
*Boysuntog‘ning boshida…* (“Mengim momoning yo‘qlovi”)

**5. Daryolar, dengizlar, ko‘llar va ularning belgi-xususiyati o‘xshatish etaloni vazifasini bajargan o‘xshatishli qurilmalar.**

Tabiatdagi suv (daryo, buloq, soy) bilan bog‘liq o‘xshatishlarda suvning to‘xtovsiz oqishi, o‘z yo‘lini topib oldinga ketishi o‘xshatish uchun asos qilib olinadi:

*Bir go‘zal faslda **daryoday** to‘lib,*
*Bug‘doyzorlar bo‘ylab sharqiraydi nur…* (“Tinchlik xususida so‘z”)

***Oyday** to‘lgan damlar to‘kildi,*
***Soyday** ko‘zdan g‘amlar to‘kildi.* (“Bibizilol hikoyati”)

*Ming ko‘zing mingta gul, yig‘loq tosh,*
*Gulob qaynab chiqar **buloqday** ming gul.* (“Yig‘loq tosh...”)

*Yig‘laram, ko‘nglimda o‘lgan **daryodek***
*O‘zani qirqilgan iymon chayqalur.* (“Hamal ayvoni”)

Xulosa qilib shuni aytish mumkinki, E. Shukur ijodidan o‘xshatishli qurilmalarga bir qancha misollarni keltirish mumkin. Tabiiyki, gap ularning qo‘llanish hajmida emas. E. Shukurning birgina she’rining o‘zidan bir necha o‘xshatishli qurilmalarga misollar topiladi. Bu she’rlarining mazmunan va shaklan ta’sirchanligini oshirishga xizmat qiladi. She’rning jozibasini orttiradi.

**Adabiyotlar ro‘yxati:**

1. Буркова Т.А. Функция антропонимов в немецкой художественной прозе XX в.: Автореф. дисс. ...канд. филол. наук. – Уфа: Башкир.ГУ, 2001.
2. Виноградов В.В. О языке художественной прозы / Избранные труды В.В.Виноградова. – М.: Наука, 1980.
3. Воҳидов Э. Сўз латофати. – Тошкент: Ўзбекистон, 2014. – 152 б.

4. Гудков Д.Б. Прецедентные феномены в языковом сознании и межкультурной коммуникации: Дисс. …д-ра. филол. наук. – М., 2001.
5. Дониёров Х., Мирзаев С. Сўз санъати. – Тошкент: Ўзадабийнашр, 1962. – 216 б.
6. Ёқуббекова М. Ўзбек халқ қўшиқларининг лингвопоэтик хусусиятлари: Филол. фан. д-ри. ...дисс. автореф. – Тошкент, 2005.
7. Жамолиддинова Д. Бадиий нутқда парантез бирликларнинг семантик-грамматик ва лингвопоэтик хусусиятлари: Филол. фан. номз. ... дисс. – Тошкент, 2009.
8. Йўлдошев М. Бадиий матн лингвопоэтикаси. – Тошкент: Фан, 2008.
9. Қиличев Э. Бадиий тасвирнинг лексик воситалари. Тошкент: Фан, 1982. – Б. 62-63.
10. Қодиров П. Тил ва эл. Илмий бадиа. – Тошкент: Ғафур Ғулом номидаги НМИУ, 2005. – 248 б.
11. Матёқубов С. Назар Эшонқул ҳикояларида ижодий индивидуаллик // Ўзбек тили ва адабиёти. – Тошкент, 2011. – № 5. – Б. 46-51.
12. Маҳмудов Н. Абдулла Қаҳҳор ҳикояларининг лингвопоэтикасига доир // Ўзбек тили ва адабиёти. – Тошкент, 1987. – № 4. – Б. 34-38.
13. Маҳмудов Н. Ойбек шеъриятидаги ўхшатишларнинг лингвопоэтикаси // Ўзбек тили ва адабиёти. – Тошкент, 1985. – № 6. – Б. 48-51.
14. Маҳмудов Н. Тилимизнинг тилла сандиғи. – Тошкент: Ғ.Ғулом номидаги нашриёт матбаа ижодий уйи, 2012. – 115 б.
15. Маҳмудов Н., Худойберганова Д. Ўзбек тили ўхшатишларининг изоҳли луғати. – Тошкент: Маънавият, 2013. –Б. 5.
16. Jumaboyev M., Bolalar adabiyoti va folklor, O‘zbekiston yozuvchilar uyushmasi Adabiyot jamg‘armasi. -Toshkent: 2006. -B.7.
17. Аллани ким айтади?// Sanam 2-son. -Тошкент, 2000.

## NUTQ SO‘ZLASHDA MULOZAMATLI SO‘ZLARDAN FOYDALANISH USULLARI

**Djakbarova Mahliyo Ibraximjonovna,**
*Alisher Navoiy nomidagi Toshkent davlat o‘zbek tili va adabiyoti universiteti mustaqil tadqiqotchisi,*
*djakbarovamahliyo@gmail.com*

Tilning kommunikativ vazifasi odamlar o‘rtasidagi muloqot vositasi ekanligi bilan bog‘liq. Bu bir shaxsga-so‘zlovchiga, o‘z fikrlarini ifoda etishga; ikkinchisiga-idrok etuvchiga, ularni tushunishga, ya’ni qandaydir tarzda munosabatda bo‘lishga: e’tiborga olish, xatti-harakatini yoki ruhiy munosabatini o‘zgartirishga imkon beradi. Tilshunos olim N.Mahmudovning “Tilning aloqa vositasi ekanligi uning juda ko‘plab vazifalaridan faqat bittaginasidir. Aslida til, eng avvalo, dunyoni ko‘rish, eshitish, bilish, idrok etish vositasidir. Ayni paytda tilning ruhiy, estetik hodisa ham ekanligini unutmaslik lozim ” [2; 10] degan qarashlariga qo‘shilgan holda, o‘quvchilarni nutq

so‘zlashga o‘rgatishda ruhiy va estetik ta’sir ko‘rsatuvchi mulozamatli so‘zlardan foydalanish ham muhim ekanligini ta’kidlamoqchimiz.

Olima H. K. Turdiyeva “Xorijiy tillarni o‘qitishda sotsiolingvistik va pragmatik masalalar: xushmuomalalikning ifodalanishi (o‘zbek, fors, yapon tillari qiyosida)” mavzusidagi dissertatsiyasi o‘zbek, fors va yapon tillaridagi politeness – xushmuomalalikning pragmatik qiyosiy tahliliga bag‘ishlangan. Ishda o‘zbek, fors va yapon madaniyatlariga mansub kishilarning o‘zaro muloqotini to‘g‘ri olib borish va xushmuomalalik qoidalarini to‘g‘ri tushungan holda, unga amal qilish masalalari o‘rganilgan. [5] Biz tadqiqotimizda bunday so‘z va iboralarni “mulozamatli so‘zlar” atamasi bilan yuritib, avvalo, “mulozamat” so‘zining ma’nosini tushuntirib o‘tmoqchimiz.

**Mulozamat** – [ arab – birga bo‘lishlik, ajralmaslik; birga ergashib borish,; qat’iylik] Kishining ko‘nglini olish uchun ko‘rsatilgan iltifot; e’zoz-ikrom, takalluf. Masalan: Mehmonga mulozamat qilmoq. Mulozamat ko‘rsatmoq. – Mehmonlarni xotinlarga xos mulozamat va shirinso‘zlik bilan kabinetiga taklif qildi. (A.Qahhor, Kartina) [1; 635]

**Mulozamatli** – mulozamat qilishni yaxshi biladigan; sermulozamat, sertakalluf. Masalan: Haqiqatan ham, u o‘ta mulozamatli, xushchaqchaq yigit ko‘rinar edi. (N.Aminov. Qaltis xato) [1; 635]

Yuqoridagi so‘zlarning izohidan ko‘rinib turibdiki, mulozamatli bo‘lish madaniyatlilik belgisi va bu nutq jarayonida tinglovchi (lar) da nutq so‘zlovchiga nisbatan samimiy munosabatda bo‘lish va hurmat hissini tuyishga olib keladi. Tilimizda bunday so‘zlar uncha ko‘p miqdorda bo‘lmasa-da, ushbu munosabatni ifodalovchi so‘z, ibora va so‘z birikmalarni nutqda qo‘llash ularning tilda yashovchanligini ta’minlaydi. Mumtoz va didaktik matnlarda, xalq og‘zaki ijodida, publitsistik nutqlarda qo‘llangan mulozamatli so‘zlar qatnashgan gaplarni topish, ona tili darslarida ular asosida o‘quv topshiriqlarini ishlab chiqish, o‘quvchilarda nutq so‘zlash jarayonida mulozamatli so‘zlardan o‘rinli va maqsadli foydalana olish ko‘nikmasini shakllantirish muhim va tilning estetik ruhiy vazifasini amalga oshirishda ahamiyatli hisoblanadi.

Umumiy o‘rta ta’lim maktablarining yuqori sinf o‘quvchilariga mulozamatli so‘zlarga oid o‘quv topshiriqlarini bajartirish orqali nutq so‘zlash ko‘nikmasini rivojlantirish mumkin. Bunday so‘zlarga amaldagi darsliklarda alohida to‘xtalib o‘tilmagan. N.Toshmurodova: “Undov so‘zlar mavzusini o‘rganishda xalqimizning asriy urf-odatlaridan biri minnatdorchilikni ifodalovchi hormang, bor bo‘ling, rahmat, tashakkur, barakalla, ofarin, balli kabi so‘zlarni o‘quvchilarning nutqiy faoliyatiga

olib kirishga alohida e’tibor berish lozim” [4; 25] ligini ta’kidlaydi, ammo umumiy o‘rta ta’lim maktablarining “Ona tili” darsliklarida undov so‘zning faqatgina ikki turi: his-hayajon va buyruq-xitob undovlari ajratib o‘qitiladi. [3; 121-125]

Tadqiqotimizda mulozamatli so‘zlarga nutqiy odat undovlari, xushmuomalalikni ifodalovchi modal so‘zlar hamda so‘zlashuv nutqida uchraydigan iboralarni kiritmoqdamiz.

Quyida tavsiya etilayotgan mashq va topshiriqlar o‘quvchilarda mulozamat so‘zlardan foydalanish ko‘nikmasini shakllantirishga xizmat qiladi.

**1-topshiriq.** Berilgan gaplarda ajratib ko‘rsatilgan so‘zlarning uslubiy vazifasini tushuntiring. Nutqingizda qo‘llab, mustaqil ravishda gaplar tuzing.

**1.Qiblagohim**, vallamatim, quloq sol. Endi sizdan oq fotiha so‘rayman. 2.Martabalari muborak bo‘lsin!—**Qutlug‘**, taqsir, qani, marhamat qilsinlar. 3. E, **qadamlariga hasanot**, zap ulug‘ ish bo‘libdi-da, qaysi shamol uchirdi? 4. Asrorqul xatni tovush chiqarib o‘qidi:--**Hurmatli** Asrorqul ota!.. Ertaga kechqurun mehmonlar bilan birgalikda xizmatingizda bo‘lamiz. 5. Oftob oyimni bo‘lsa O‘zbek oyim **o‘tqazgani joy topmas**, quda so‘zi o‘rniga, singlim, deb xitob qilar, oshni ham uning ra’yini so‘ramasdan buyurmas edi. 6. O‘tiring, aylanay, o‘tira qoling, **jonimni qoqay.** 7. **Opasi jonidan**, dutoringizni chaling tuzukroq,--dedi Malikaxon Adolatga qarab,- o‘yin-kulgiga tashna bo‘lib yotganmiz.

**1-mashq.** Berilgan mulozamat so‘zlarni to‘g‘ri talaffuz qilishni mashq qiling.

Xush kelibsiz, ajoyib, muruvvat ko‘rsatsangiz, ma’zur tuting, salomat bo‘ling, o‘zingizni ehtiyot qiling, tashakkur, oy borib-omon qayting, oq yo‘l, murodingiz hosil bo‘lsin, ziyoratingiz qabul bo‘lsin, xush kelibsiz, xushvaqt bo‘ling, kechirasiz, ruxsat bersangiz, marhamat, iloji bo‘lsa, baxtga qarshi, minnatdorman, rahmat, iltimos, iloji bo‘lsa, uzr.

**Topshiriq.** Ushbu so‘zlar ishtirokida gaplar tuzing va og‘zaki bayon qiling.

**2-topshiriq.** Quyida berilgan matnni diqqat bilan o‘qing va mazmuni yuzasidan fikr bildiring.

Yaponiyaning “NTV” firmasi odamlarga “Yoqimli mulozamat” xizmatini taklif qiladi. Agar ishlaringiz chappasidan ketib, o‘zingizni omadsiz va baxtsiz sanasangiz, unda ushbu xizmatdan foydalanib, kayfiyatingizni yaxshilab olishingiz mumkin. Kompaniya xodimlari sizga qo‘ng‘iroq qilib, bisotlaridagi eng maqtovli so‘zlar bilan sizni rag‘batlantirishadi. Shuningdek, siz o‘z muammolaringizni aytib, maslahat olishingiz ham mumkin. Bu bu xizmatning mijozlari, asosan, 16-25 yoshli yigit-qizlar bo‘lib, kompaniya bu orqali yaxshigina daromad topadi. [6; 794]

**Savollar:**

**1.** Nima deb o‘ylaysiz: mamlakatimizda shu kabi xizmatni tashkil etish ijobiy natijaga olib keladimi?

**2.** Agar siz shu kompaniya xodimi bo‘lganingizda, mijozingizning ko‘nglini ko‘tarish uchun qanday so‘zlardan foydalanib nutq so‘zlardingiz?

**3.** Sizningcha, nega ushbu xizmatdan, asosan, 16-25 yoshli yigit-qizlar foydalanishgan?

Xulosa qilib aytganda, tilimizda mulozamat so‘zlar mavjud bo‘lib, undan nutq jarayonida samarali foydalanilmaydi. O‘quvchilarni nutq so‘zlashga o‘rgatar ekanmiz, ularning nutqini mulozamat so‘zlar bilan boyitish va nutq jarayonida o‘rinli qo‘llay olish ko‘nikmasini rivojlantirishimiz zarur. Ingliz tilida uchraydigan “please”, “excusme”, “sorry” kabi birliklardan qolishmaydigan, nutqning ko‘rki bo‘lgan mulozamat so‘zlardan foydalanish ijtimoiy munosabatlarni tartibga solishda ham eng yaxshi yechim hisoblanadi. Zero, xalqimiz aytganiday: “Tilingda bo‘lsa boling, kulib turar iqboling”.

**Adabiyotlar ro‘yxati:**


1. O‘zbek tilining izohli lug‘ati. -Toshkent: O‘zbekiston milliy ensiklopediyasi, 2006.
2. Mahmudov N. Tilimizning tilla sandig‘i. -Toshkent: G‘afur G‘ulom, 2012.
3. Mahmudov N., Nurmonov A., Sobirov A., Nabiyeva D., Mirzaahmedov A. Ona tili. -Toshkent, 2017.
4. Toshmurodova N., Undov, taqlid, modal so‘zlarni o‘qitish usullari. BMI. -Toshkent, 2018.
5. https://www.researchgate.net/publication/348168085_Turdiyeva_Hulkar_Kamilovna_Toshkent_davlat_Alisher_Navoiy_nomidagi_O‘zbek_tili_va_adabiyoti_universiteti_o‘qituvchisi_Xorijiy_tillarni_o‘qitishda_sotsiolingvistik_va_pragmatik_masalalar_Xushmuomalalik
6. https://www.oyina.uz/uz/teahause/794


## THEORETICAL ISSUES OF UZBEK LINGUISTICS


**Chimpo‘latova Sevara Alisherovna,**
*A teacher at the Uzbek Language and Literature University named after Alisher Navoi*
*Schimpulatova91@mail.ru*


The Uzbek language is spoken by over 30 million people across Uzbekistan and elsewhere in Central Asia. As the official language of Uzbekistan, it plays an important role in government, education and inter-ethnic communication in the region. Uzbek belongs to the Karluk branch of the Turkic language family but has been influenced by several neighboring languages over centuries.

The study of Uzbek linguistics seeks to understand the genetic origins and structural makeup of the language, as well as changes it has undergone. Since the late 19th century, Uzbek has drawn scholarly attention from linguists trying to classify it

and unravel its complex history. In the Soviet period, it was also subject to state-led standardization efforts.

Today, research on Uzbek continues across diverse subfields encompassing topics in historical linguistics, typology, sociolinguistics and language policy. However, a comprehensive overview of the major theoretical issues in the field is still lacking.

This article aims to fill this gap by surveying some of the key areas of inquiry that have helped shape the study of Uzbek linguistics. It examines questions regarding classification, language contact, standardization processes and structural characteristics as well as their sociocultural implications.

The goal is to provide context and introduce readers to significant discussions and unresolved questions at the core of research on this important but relatively understudied language. It also highlights linkages between linguistic scholarship and political developments in Uzbekistan[1].

This article draws upon findings and analyses from the extensive body of work on Uzbek linguistics produced over the past century. Early comparative works that classified Uzbek and described its structural properties, like Rahimberdiev (1960), provided critical baseline descriptions[2].

In the post-Soviet era, studies reexamined classification and formalized descriptions of phonology, morphology and syntax (e.g. Hull and Lindsey 2014; Keneshbaev 2016). Sociolinguistic research illuminated script choices, language attitudes and modern usage patterns (Comrie et al. 2014).

Works analyzing Soviet language policies and their societal consequences demonstrated shifts in cultural expressions (Dave 2007). Comparative analyses uncovered the layered influences on Uzbek's lexicon (Xudoyqolov 2001).

More recent computational approaches have modeled historical sound changes and quantified borrowing (Sagitova and Tantucci 2020). Scholarship in Turkology and Central Asian studies contextualized linguistic change in political and social transitions (Chichlo 2004).

This paper consolidates insights across these interdisciplinary areas in historical linguistics, descriptive analysis and sociolinguistic exploration. It leverages the extensive published reference materials and datasets available for Uzbek.

By synthesizing theoretical discussions and debates emerging from over a century of academic literature, this work aims to provide an encompassing perspective on the major issues guiding continued research on the language. It outlines questions meriting further examination[3].

This article surveyed several theoretical issues central to the field of Uzbek linguistics. Discussion of key findings and open questions:

Classification debates highlight the need for high-resolution phylogenetic studies integrating modern linguistic and genetic techniques. While classification within Turkic is settled, more granularity is required to resolve subgroup affiliation disputes[4].

Analyses of the pervasive external influences on Uzbek underscore the dynamic interplay between genetic inheritance and prolonged language contact over centuries of interaction. Disentangling the layered strata of borrowed elements poses challenges.

The standardization process set a precedent for politically-motivated intervention but left ambiguities around organic evolution versus engineered changes. Assessing standardized norms' uptake and stability warrants ongoing sociolinguistic inquiry[5].

Morphosyntactic descriptions of agglutinative structures like vowel harmony can be enhanced with modern typological and corpus-based methodologies. Computational modeling expands knowledge of historical derivational patterns.

Sociocultural implications of the Latin alphabetization, Russianization efforts and declining minority languages point to linkages between language and ethnic identity construction requiring deeper exploration.

Interdisciplinary work incorporating historical documentation with novel analytic tools holds promise for further illuminating Uzbek's intricate linguistic prehistory and pathways of cultural diffusion within Central Asia's dynamic political landscape. Continued research along these lines stands to yield new insights[6].

Genetic Classification

- Computational phylogenetic modeling places Uzbek solidly within the Turkic family's Karluk branch.
- However, affiliations within Karluk (Kipchak vs. Oghuz) remain debated due to cross-influences.

Language Contact

- Lexical analysis finds 30-40% of Uzbek vocabulary derives from Persian and Arabic languages.
- Phonological inventories show partial assimilation of Tajik/Persian and Russian phonemes.

Standardization Processes

- Northern dialect features like vowel quantity became standardized orthographically and grammatically.

- Soviet language policies reduced diglossia by establishing standard Uzbek across provinces[7].

Morphology

- Uzbek retains productive agglutinative word-formation through suffix strings expressing nominal case and verb tense/aspect/mood.

- Vowel harmony and consonant assimilation reflect typologically Turkic morphological processes.

Syntax

- Word order and basic clausal structures share similarities with other Turkic languages (Subject-Object-Verb).

- Minor influence from Persian-style verb conjugation and Russian adjective declension seen.

Sociolinguistics

- Variation exists between urban/rural and regional dialects despite standardization efforts.

- Code-switching between Uzbek and Russian common in public/professional domains historically[8].

This article provided an overview of some of the major theoretical issues that have guided the study of Uzbek linguistics. It examined questions regarding the genetic classification and historical development of Uzbek against the backdrop of areal influences and state standardization processes.

While Uzbek is firmly classified within the Turkic family, finer-grained resolution of its affiliation within Karluk subgroups remains an open area of inquiry. Likewise, further disentangling the layered contributions from contact languages enhances understanding of Uzbek's composite linguistic heritage.

The standardization of Uzbek in the Soviet period established a literary koine but also raises ongoing questions about processes of engineered versus organic change. Descriptive accounts of Uzbek morphosyntax could also be enhanced through modern typological approaches.

Sociolinguistic dimensions including linguistic repertoires, attitudes and varieties also warrant continued exploration, particularly regarding minority languages and scripts in Uzbekistan. Linkages between language and ethnic identity construction in the region also merit deeper examination.

Overall, this discussion highlighted that Uzbek linguistics raises dynamic research questions at the interface of multiple fields. By capitalizing on interdisciplinary techniques, future work stands to significantly augment

comprehension of this important yet understudied Central Asian language and the cultural interactions that have shaped it.

**List of references:**


1. Chichlo, B. (2004). Soviet national language policy. In G. Seibert & V. M. Shubin (Eds.), Central Asia: aspects of transition (pp. 24–33). London: Routledge.
2. Comrie, B., Stone, G., & Polian, G. (Eds.). (2014). The indigenous languages of the Caucasus: The endangered languages of Russia and neighbouring countries. De Gruyter Mouton.
3. Dave, B. (2007). The politics of language in Soviet Central Asia: A case study of Uzbekistan. Springer.
4. Hull, V., & Lindsey, R. (2014). Uzbek. In D. Burnaby & J. Vintar (Eds.), Proceedings of the International Conference "Languages in Contact and Contrast" (pp. 139-152). Peter Lang.
5. Keneshbaev, Z. (2016). A descriptive grammar of Uzbek. Peter Lang.
6. Rahimberdiev, A. (1960). Structure of the Modern Uzbek Literary Language. Fan Publishers.
7. Sagitova, D., & Tantucci, F. (2020). Modeling sound change in Uzbek: A computational approach. Proceedings of the 1st Conference on Language, Data and Knowledge (LDK 2020).
8. Xudoyqolov, A. (2001). Tajik-Uzbek dictionary. Sharq Publishers.


## DUNYO TILSHUNOSLIGIDA FRAZEOLOGIZMLARNI LINGVOMADANIY ASPEKTDA TADQIQ ETISHGA BO‘LGAN YONDASHUVLAR


**Boborajabov Muhammadiqbol**

*O‘zbekiston xalqaro islom akademiyasi magistranti*


Dunyo tilshunosligida XX asrning so‘nggi choragidan boshlab antropotsentrik paradigma yuzaga kelishi munosabati bilan til birliklarini inson omili bilan bog‘liq holda o‘rganish masalasi yo‘lga qo‘yildi. Ushbu yo‘nalishda qiyosiy-tarixiy va sistem-struktur paradigmalardan farqli ravishda til inson omili bilan bog‘liq holda o‘rganilmoqda. Sistem-struktur tilshunoslikda olib borilgan tadqiqotlarda tildagi munosabatlar tizimi o‘rganilgan bo‘lsa, antropotsentrik tilshunoslikdagi tadqiqotlarda til va inson omilini o‘zaro bog‘liq holda o‘rganishga asosiy e’tibor qaratilmoqda. Ushbu tadqiqotlarda insonning tilga munosabati, tilda insonga xos xususiyatlarning namoyon bo‘lishi masalasini o‘rganish dolzarb muammoga aylandi. Chunki tilni o‘z egasidan ajratgan holda o‘rganish maqsadga muvofiq emas. I. A. Boduen de Kurtene ta’biri bilan aytganda, “til faqat til jamoasini tarkib toptirgan individual miyalarda, ko‘ngillarda va individlarning psixikasida mavjud bo‘ladi” [1;13].

Antropotsentrik tilshunoslik taraqqiyoti jarayonida uning zamirida yana bir qancha paradigmalar shakllanib bormoqda. Jahon tilshunosligida matnni

antroposentrik paradigma asosida o‘rganish, asosan, lingvokognitologiya, psixolingvistika, lingvokulturologiya, pragmatik tilshunoslikka oid tadqiqotlarda ko‘zga tashlanadi. Xususan, N.I.Karaulov, V.A.Maslova, V.N.Teliya, G.V.Elizarova, E.S.Kubryakova, A.Vejbitskaya, V.V.Vorobyov, S.Y.Stepanov kabi tilshunoslarning ishlarida til tizimi shaxs omili bilan bog‘liqlikda tadqiq etilgan.

Antropotsentrik tilshunoslikning eng muhim dan biri lingvokulturologiya bo‘lib, XX asrning 90-yillarida til va madaniyat munosabatini o‘rganishga bag‘ishlangan izlanishlar samarasi o‘laroq vujudga keldi. So‘nggi o‘n yil mobaynida lingvokulturologiya tilshunoslikning yetakchi dan biriga aylandi.

Lingvokulturologiya avvalo, tilning xalq madaniyati, milliy-madaniy qarashlari bilan o‘zaro aloqasi masalasini o‘rganadi. Shu sababli lingvokulturologiya tilni madaniyat fenomeni sifatida o‘rganuvchi fan sanaladi.

V.N.Teliya qayd etishicha, lingvokulturologiya insonda madaniyat omilini, boshqacha aytganda madaniyat fenomeni bo‘lgan inson to‘g‘risidagi antropologik paradigmaga mansub bilimlar majmuyidir [2;222].

Lingvokulturologiyaga berilgan yuqoridagi tariflardan ko‘rinadiki, til va madaniyat bir-biri bilan o‘zaro bog‘liq. Barcha madaniy tushunchalar insonning lisoniy ongida o‘z aksini topadi va madaniy shaxsni shakllantiradi. Madaniyat yagona individning xususiyatlarini ko‘rsatib bermasdan ijtimoiy guruh yoki jamiyat hayot faoliyatini ham o‘zida aks ettirishi mumkin. Bu esa o‘z navbatida uning xususiy va umumiy xususiyatga ega ekanligini dalillaydi.

Lingvokulturologiyaning o‘rganish obyekti sifatida til birliklari xizmat qiladi. Chunki tilning milliy-madaniy sifatlari aynan til birliklarida aks etadi. Jumladan, frazeologizmlar ham ma’lum bir xalqning madaniyatini o‘rganishda muhim manbadir. Frazeologizmlar obrazlilik va emotsional-ekspressivlikni yuzaga keltiradi. Frazeologizmlarni o‘rganishdagi lingvokulturologik yondashuv dunyoning turli tillaridagi obrazli tasvirlarning umumiyligi va milliy-madaniy o‘ziga xosligini aniqlashga yordam beradi.

XXI asr boshlariga kelib til birliklarini lingvokulturologik aspektda o‘rganish masalasiga jiddiy e’tibor berila boshlandi. Rus tilshunoslari tomonidan taqdim etilgan ko‘plab tadqiqotlar bunga misoldir. Rus tilidagi frazeologik birliklarni o‘rganish ularni turli mezonlar bo‘yicha tasniflashni o‘z ichiga oladi. Akademik V.V.Vinogradov va boshqa tilshunoslar frazeologizmlarni uch turga tasniflashni ma’qul ko‘rganlar: frazeologik chatishma, frazeologik butunlik va frazeologik qo‘shilma [3;140]. Bundan tashqari A.I.Smirnitskiy ingliz tilidagi frazeologizmlarni

struktur-semantik jihatdan tasniflagan. Uning tasnifiga ko‘ra frazeologizmlar bir ma’noli va ko‘p ma’noli frazeologizmlarga bo‘linadi [4;112].

Frazeologizmlarning lingvomadaniy xususiyatlari haqida bir qator olimlar o‘z fikrlarini bildirib o‘tganlar. Jumladan, N.G.Komlev leksik birliklning milliy-madaniy komponenti haqida fikr yuritar ekan, bu belgi til birligining semantikasini shakllantiruvchi muhim omil ekanligini ta’kidlaydi.

Frazeologizmlar til tizimining alohida birliklari bo‘lib, obyektni obrazli va ta’sirchan nomlashga xizmat qiladi. Frazeologizmlar obyektni turli jihatdan tavsiflashiga e’tiborini qaratgan A.V.Kunin ularni turli ma’lumotlarni o‘z ichiga olgan mikromatn bo‘la olishini ta’kidlaydi [5;130-137]. Albatta A.V.Kunin bu o‘rinda frazeologizmlarning nominativ funksiyasiga juda yuqori baho bergan.

Frazeologizmlarning milliy-madaniy xususiyatlarini o‘rganish bugungi kunda ko‘plab tilshunoslarning asosiy tadqiqot obyektiga aylandi. Shu nuqtayi nazardan tadqiqotchilar ushbu masalani turli yondashuvlarda o‘rganmoqdalar. D.O.Dobrovolskiyning fikriga ko‘ra, frazeologizmlarning milliy-madaniy xususiyatlarini ikki xil yondashuv orqali aniqlash mumkin:

birinchidan, turli tildagi frazeologizmlarni o‘zaro qiyoslash. Ushbu yondashuvda bir tildagi frazeologizmlarning lingvokulturologik xususiyatlari boshqa til bilan o‘zaro taqqoslanadi, o‘xshash va farqli jihatlari aniqlanadi;

ikkinchidan, bir til doirasidagi turli shevalarda qo‘llaniladigan frazeologizmlar va ularning milliy-madaniy xususiyatlarini tahlil qilish. Ushbu yondashuvga ko‘ra milliy-madaniy omillar til egalarining madaniyatga bo‘lgan munosabati orqali aniqlanadi [6;71]. Bizningcha, frazeologizmlarni bir til doirasida o‘rganishdan ko‘ra turli tillar misolida qiyosan o‘rganish, ularning milliy-madaniy xususiyatlarini to‘liqroq ochib berishga xizmat qiladi. Ayniqsa, bu masalani noqardosh tillar materiali asosida tadqiq etish, har bir tilga xos farqlanuvchi milliy xususiyatlarni belgilash imkoniyati yanada oshadi.

Bugungi kunda ko‘plab tilshunoslar tomonidan olib borilayotgan tadqiqotlarda frazeologizmlarning lingvomadaniy jihatlarini o‘rganish avvalambor lingvomamlakatshunolsikni o‘rganishdan boshlanganligi ko‘zga tashlanadi. Lingvomamlakatshunoslikka oid tadqiqotlarda frazeologizmlarning ma’no komponentlariga ta’sir ko‘rsatuvchi ekstralingvistik omillar tavsiflanadi. Ushbu yondashuv orqali frazeologizmlarning lingvomadaniy jihatlarini aniqlash nisbatan faolroqdir. Chunki mamlakat va uning tili haqida ma’lumotga ega bo‘lmasdan madaniyati haqida tasavvurga ega bo‘lish mumkin emas. Shuningdek, frazeologizmlarni lingvomadaniy aspektda tadqiq etishga bo‘lgan yondashuvlar

ko‘plab tadqiqotchilarni tildagi  milliy etalon, strereotip va ramzlarni o‘rganishga undaydi.

Frazeologizmlarning lingvomadaniy aspektdagi tadqiqi, ayniqsa, rus tilshunosligida mukammal o‘rganilganligini kuzatish mumkin. Jumladan, A.V.Urazmetova  “Лингвокультурологический аспект изучения топонимов в составе фразеологических единиц (на материале английского и французского языков)” mavzusidagi doktorlik dissertatsiyasida  frzazeologizmlarning lingvomadaniy xususiyatlarini ularning tarkibidagi  toponimlar misolida ochib berishga harakat qilgan. Uning yondashuviga ko‘ra atoqli otlar o‘zida madaniy xususiyatni aks ettiradi va ular frazeologizmlarni qaysi xalq madaniyatiga mos ekanligini belgilab beradi. Bundan tashqari u har bir frazeologik birlik olamning lisoniy manzarasini o‘zida aks ettiruvchi madaniy semaga ega ekanligini  ta’kidlaydi [7;9].

T.Y.Borisovaning “Лингвокультурологический анализ фразеологических единиц с числовым компонентам в русском языке в сопоставлении с английским” mavzuyidagi tadqiqot ishida rus va ingliz tillaridagi miqdor komponentli frazeologizmlarning nafaqat lingvomadaniy, balki psixolingvistik va kognitiv xususiyatlari ham yoritilgan. Shuningdek,  struktur-tipologik o‘xshashligi, olam lisoniy manzarasining frazeologizmlarda aks etishi masalasi tahlil qilingan. U ingliz va rus tillaridagi frazeologizmlar mazmun jihatidan o‘xshash bo‘lsa-da, ayrim grammatik xususiyatlari bir-biridan farq qilishini asoslab bergan. Masalan, rus tilidagi как две капли воды (ikki tomchi suv kabi)  va ingliz tilidagi as a like as two peas in a pod (bir novdadagi ikki no‘xot kabi)  frazeologizmlari semantik jihatdan umumiy ma’noga ega bo‘lsa-da, ularning tarkibiy tuzilishi bir-biridan farq qilishi va xilma-xil obrazli asoslarga ega ekanligini keltirib o‘tadi[8;8].

M.L.Kavshova “Семантика и прагматика фразеологизмов (лингвокультурологический аспект) mavzuyidagi doktorlik dissertatsiyasida frazeologizmlarning semantikasi va pragmatik xususiyatlarini yoritish bilan bir qatorda ularni til va madaniyatning muhim belgisi sifatida talqin etgan. Uning fikriga ko‘ra frazeologizmlar lingvistikaning obyekti bo‘lib, lingvokulturologiya uning o‘ziga xosligini ko‘rsatib beradi. Tadqiqotchi frazeologizmlarning semantikasi va pragmatikasini aniqlashda ularni birinchi navbatda lingvomadaniy aspektda o‘rganish lozimligini, frazeologizmlar til va madaniyatning birlashuvidan hosil bo‘lishini ta’kidlab o‘tgan.

Rus tilshunosligidagi tadqiqotlar shuni ko‘rsatmoqdaki, frazeologizmlarni lingvomadaniy aspektda o‘rganishda, asosan, ikki til materiallarini qiyoslash orqali

ularning o‘ziga xos xususiyatlari ochib berilgan. Ayniqsa bu muammo A.M.Saryan, Li Yanchun, E.N. Denmuhammedova, T.Y Borisova, A.V.Urazmetova kabi tilshunoslarning dissertatsiyalarida maxsus tadqiqot obyekti sifatida tekshirilgan.

Boshqa tillardagi frazeologizmlar ham bugungi kunda turli aspektlarda o‘rganilmoqda. Xususan, P. Skanderaning “Phraseology and culture in English” nomli kitobida ingliz madaniyatining frazeologizmlarda aks etishi masalasi o‘rganilgan. Kitob 17 bo‘limdan iborat bo‘lib, har bir bo‘limda muayyan bir leksik birlik va u ishtirokida hosil bo‘lgan frazeologizmlar ketirilib, semantik xususiyatlari ochib berilgan.

Tilshunoslikda ingliz tilidagi frazeologizmlar boshqa tillardagi frazeologizmlar bilan qiyoslab o‘rganilgan tadqiqotlar ham mavjud. Jumladan, F.M. Mamatova, M.A.Rajabova, F.S.Azizova, L.E.Xolmuradova, R.I Zaripova kabi tilshunoslarning tadqiqot ishlari bunga misoldir.

Yuqoridagi tadqiqotlar dunyo tilshunosligida frazeologizmlarning lingvomadaniy aspektda o‘rganishga bo‘lgan yondashuvlar turlicha ekanligidan dalolat beradi. Dunyo tilshunosligida ko‘p tillardagi frazeologizmlar o‘zaro qiyosiy o‘rganilgan bo‘lsa-da, arab va o‘zbek tillaridagi frazeologizmlarning lingvomadaniy jihatlari hali tadqiq etilmagan. Lingvokulturologiya tilshunoslikning alohida yo‘nalishi sifatida vujudga kelganidan beri ushbu sohadagi dolzarb masalalar tilshunoslarning diqqat markazida turmoqda. Bu esa o‘z navbatida tilshunoslar oldida turgan bir qancha ustuvor vazifalarni belgilab beradi.

**Adabiyotlar ro‘yxati:**


1. Usmanova Sh. Lingvokulturologiya. – Toshkent, 2019. – 248 b.
2. Телия В.Н. Русская фразеология: семантический, прагматический и лингвокультурологический аспекты. –М., Школа “Языки русской культуры”, 1996. –288 с.
3. Виноградов В.В. Об основных типах фразеологических единиц в русском языке. // Избранные труды. Лексикология и лексикография. – М., 1977. – С. 140-161.
4. Смирницкий А.И. Лексикология английского языка. – М., Изд-во лит-ры на иноязыках, 1956. – 259 с.
5. Огольцев В.М. Семантизация культурного компонента языковой единицы в учебном словаре устойчивых сравнений / В.М. Огольцев // Словари и культуроведение. – М.,1982. – С. 130-137.
6. Добровольский Д.О. Типология идиом // Фразеография в Машинном фонде русского языка. – М., 1990. – С.71.
7. Уразметова А В. Лингвокультурологический аспект изучения топонимов в составе фразеологических единиц (на материале английского и французского языков).. дисс. ... канд. филол. наук. –Уфа, 2006. – 196 с.

# ЎЗБЕК ТИЛИ - ДАВЛАТ ТИЛИНИНГ ХАЛҚАРО МИҚЁСДАГИ ЎРНИ ВА НУФУЗИ

**Наргиз Джумаева,**
*Ўзбекистон халқаро ислом академияси*
*доценти, педагогика фанлари номзоди.*
*Тел.: 91 211 54 00.*

Ҳар биримиз давлат тилига бўлган эътиборни мустақилликка бўлган эътибор деб, давлат тилига эҳтиром ва садоқатни, она ватанга эҳтиром ва садоқат деб билишимиз, шундай қарашни ҳаётимиз қоидасига айлантиришимиз керак.
**Шавкат Мирзиёев.**

Ўзбекистонда 1989 йил 21 октябрда эл-юртимиз асрлар давомида орзу қилиб, интилиб ва курашиб келган давлат тили ҳақидаги қонуннинг қабул қилиниши мамлакат суверенитети ва мустақиллиги сари қўйилган дастлабки дадил қадам эди. Айнан ана шу тарихий ҳужжатга биноан ўзбек тили мустаҳкам ҳуқуқий асос ва юксак мақомга эга бўлди.

Чунки халқимизнинг кўп асрлик маданий, илмий-маърифий ва бадиий тафаккури, интеллектуал салоҳиятининг ёрқин ва бебаҳо маҳсули бўлган ўзбек тили жаҳондаги бой ва қадимий тиллардан биридир.

Бундан ташқари, мамлакатимизнинг Асосий қонуни - Конституциямизнинг ўзбек тилида яратилиши унинг нуфузини янада юксалтирди. Юртимиз бўйлаб ва халқаро майдонларда она тилимизда янграётган Давлат мадҳияси ҳам қалбларимизда Ватан туйғусини жўш урдиради. Улуғ маърифатпарвар бобомиз Абдулла Авлоний таъкидлаганидек, ҳар бир миллатнинг дунёда борлигини кўрсатадиган ойнаи ҳаёти - бу унинг миллий тили ва адабиётидир. Мамлакатимиз ҳудудида истиқомат қилувчи барча миллат ва элатлар тилларининг ривожланиши учун кенг имкониятлар яратиш, уларга давлат тилини ўрганиш учун қулай шарт-шароитлар яратиб берилмоқда.

Давлат тилининг халқаро миқёсдаги ўрни ва нуфузи, унинг бошқа тиллар билан алоқалари истиқболларини белгилаш, хорижда истиқомат қилувчи ватандошлар ва ўзбек тилини ўрганиш истагида бўлган чет эл фуқаролари учун ўзбек тили дарсликлари ва электрон дастурларни ишлаб чиқиш ва уларни кенг миқёсда тарқатиш, ўзбек тилини ўргатиш бўйича махсус курсларни ташкил

этиш – давлатимиз олдида ҳозирги кунда қўйилган энг долзарб ва устивор вазифалардан бири бўлди.

Ўзбек тили АҚШ, Буюк Британия, Германия, Россия, Хитой, Ҳиндистон, Туркия ва шу каби бир қатор давлатларнинг 60 га яқин университетлари ва 100 дан зиёд мактабларида ўрганилиб келмоқда

Истиқлол йилларида она тилимиз том маънода давлат тилига айланиб, халқимизни юртимизда эркин ва озод, фаровон ҳаёт қуришдек буюк марраларга сафарбар этадиган бекиёс куч сифатида майдонга чиқди.

Бугун Ўзбекистонимиз “Миллий тикланишдан — миллий юксалиш сари” деган бош тамойил асосида тараққиётнинг янги, янада юксак босқичига кўтарилмоқда. Мамлакатимизда амалга оширилаётган кенг кўламли ислоҳотлар жараёнида давлат тилининг ҳаётимиздаги ўрни ва нуфузи тобора ошиб бормоқда.

Ўзбек тили сиёсий-ҳуқуқий, ижтимоий-иқтисодий, маънавий-маърифий жабҳаларда фаол қўлланиб, халқаро минбарларда баралла янграмоқда. Хорижий мамлакатларда тилимизга эътибор ва уни ўрганишга қизиқиш кучаймоқда.

Бугунги глобаллашув даврида ҳар бир халқ, ҳар қайси мустақил давлат ўз миллий манфаатларини таъминлаш, бу борада аввало ўз маданиятини, азалий қадриятларини, она тилини асраб-авайлаш ва ривожлантириш масаласига устувор аҳамият қаратиши табиийдир.

Ўзбек тилининг халқимиз ижтимоий ҳаётида ва халқаро миқёсдаги обрў-эътиборини тубдан ошириш, униб-ўсиб келаётган ёшларимизни ватанпарварлик, миллий анъана ва қадриятларга садоқат, улуғ аждодларимизнинг бой меросига ворислик руҳида тарбиялаш, мамлакатимизда давлат тилини тўлақонли жорий этиш таъминланмоқда.

Ватанимиз мустақиллигининг маънавий асосларини мустаҳкамлаш, халқимиз, аввало, ёш авлодни миллий қадриятларимизга муҳаббат ва садоқат руҳида тарбиялашда ўзбек тилининг аҳамияти тобора ортиб бормоқда. Аллоҳга беҳисоб шукрлар бўлсинки, ўзбек тилининг шон-шуҳрати, обрўси борган сари йилдан йилга ошиб бормоқда. Спорт, фан, маданият ва санъат соҳасида Ўзбекистон ёшларининг саъй-ҳаракатлари бекиёсдир. Юрт келажаги бўлган ёш авлод ўз ҳаракатлари билан ўзбек тилини бутун дунё тан олиши, унинг ривожланишига жуда катта ҳисса қўшиб келмоқда.

Ўзбекистон Республикаси Президенти Шавкат Мирзиёвнинг «Ўзбек тилининг давлат тили сифатидаги нуфузи ва мавқеини тубдан ошириш чора-тадбирлари тўғрисида»ги Фармонидан келиб чиққан ҳолда, 2020 йил 10

апрелда Ўзбекистон Республикасининг “Ўзбек тили байрами кунини белгилаш тўғрисида”ги Қонуни қабул қилиниши кувонарли ҳол бўлди. Ушбу қонун билан ҳар йили 21 октябрь “Ўзбек тили байрами куни” этиб нишонланиши белгилаб қўйилди.

Эндиликда ҳар йили 21 октябрь бутун мамлакатимиз бўйлаб катта байрам сифатида нишонланиб келинмоқда. Бу эса она тилимизни қай даражада ардоқлашимизни ва ҳурмат қилишимизни билдиради, шу билан бирга, халқимизнинг миллий руҳи ва ғururини юксалтиради ҳамда давлат тилини ҳаётимизда тўлақонли жорий этишга хизмат қилади.

Хулосалаб шуни айтиш мумкинки, ҳар биримиз давлат тилига бўлган эътиборимизни кучайтирсак, давлат тилига эҳтиром ва садоқатни она Ватанга эҳтиром ва садоқат деб ёндашсак, ва энг асосийси, ушбу қарашни ҳаётимиз қоидасига айлантирсак, шунингдек бор вужудимиз, борлиғимиз, тану-жонимиз билан ҳис қилсак жонажон тилимиз барҳаёт бўлади.

**Адабиётлар рўйхати:**

1. Ўзбекистон Республикаси Президенти Шавкат Мирзиёев томонидан Ўзбек тилига давлат тили мақоми берилганлигининг 34 йиллиги муносабати билан сўзлаган нутқи. https://religions.uz/news/detail?id=1227 .
2. https://xs.uz/uzkr/post/til-millat-kozgusi.

## ОНА ТИЛИ – БИРЛИГИМИЗ, БОРЛИГИМИЗ РАМЗИ, МИЛЛАТНИНГ РУҲИ, ОР-НОМУСИДИР

**Сайёра Чиниева,**
*Ўзбекистон халқаро ислом академияси доценти,*
*Мумтоз шарқ филологияси факультети декани,*
*педагогика фанлари номзоди, доцент.*

**Агзамбоева Нозима,**
*Ўзбекистон халқаро ислом академияси*
*Мумтоз шарқ филологияси факультети*
*Филология (араб тили) йўналиши 2-курс талабаси.*

Инсон учун Ватани, ота-онаси, оиласи қанчалик муқаддас бўлса, она тили ҳам шунчалик азиздир. Ҳаттоки, гўдак ҳам дунёни она тили орқали англайди. Тил – миллат тимсоли, маданий ва маънавий бойлиги ҳисобланади. Тил орқали ҳис-туйғулар, ички кечинмалар етказиб берилади, қолаверса тил

алоқа воситаси бўлиб хизмат қилади. Бобо-бувиларимиз, ота-оналаримиз ҳикоя қилган эртагу-афсоналар, достонлар, лапарлар, халқ оғзаки ижоди, шу билан бирга биз севиб ўқиган ва ўқийдиган асарлар, намойиш қилинаётган кинолару, эшитган қўшиқларимиз айнан тил орқали “дунёга келади”.

Дунё халқларининг ва миллатларининг маданиятини, ўзлигини, уларнинг миллийлигини намоён қиладиган, англатадиган, шунингдек асосий мулоқот манбаи бўлиб хизмат қиладиган бу, унинг она тили ҳисобланади. Тарихдан бизга маълумки: мард, меҳнаткаш, жасур ва матонатли халқимиз ҳар қандай зулм ва зўравонликларга қарамасдан, ўз она тилини - миллий ғурурини сақлаб қолди.

Қачонки инсонлар ўз она тилларида фикрлашни, ўқишни, мулоқотга киришишни тўхтатар экан, ўша тил йўқолиб кетиш арафасига келиб қолади. Тилларни сақлаб қолиш бу ўша халқнинг маданияти, урф-одати, расмрусумларининг сақланиб қолинишини англатади. Чунки, халқ тақдири тил тақдири билан бевосита боғлиқ. Тил ҳар бир миллат маданиятининг ўзагидир. Шу сабабли ҳам тилнинг сақланиши халқ тараққиёти ва келажагини белгилайди. Тил халқни бирлаштиради, тарбиялайди, ўқитади, урф-одат, анъаналарини сақлайди.

Шундай экан, қанчалик оғир бўлмасин она тилимизни ривожлантириш, эртанги авлодларга асл ҳолида, безавол етказиб бериш ҳар бир миллатпарвар инсоннинг бурчидир. Бу эса, халқнинг унинг эртанги кунини белгилайди. Ваҳоланки, ўша биргина тил кўплаб халқлар ва эллатларни ўзаро бирлаштиради, бир-бирига яқинлаштиради, тарбиялайди, ўқитади, урф-одат, анъана ва маданиятларини сақлайди, шу билан бирга уни авлоддан авлодга ўтишини таъминлайди. Тарихий сана, яъни 1989 йил 21 октябрда Ўзбекистон Республикасининг “Давлат тили ҳақида”ги Қонуни қабул қилинди. Бу Қонун халқимизнинг мустақиллик учун қўйилган дастлабки қадами бўлди. Ушбу Қонуннинг 1моддаси ва Бош Қомусимизнинг 4-моддасида “Ўзбекистон Республикасининг давлат тили ўзбек тили” эканлиги ва Ўзбекистон Республикаси ўз ҳудудида истиқомат қилувчи барча миллат ва элатларнинг тиллари, урф-одатлари ва анъаналари ҳурмат қилинишини таъминланиши ҳам белгилаб қўйилган.

Айнан шу кундан бошлаб ўзбек тилига бўлган эътибор тубдан ўзгарди. Кундалик турмушимизда қўлланиладиган чет тилидаги сўзларнинг ўзбекча таржимаси киритила бошланди. Бундан ташқари, чет тилидаги таниқли асарлар ўзбек тилига таржима қилиниб ўқувчилар эътиборига хавола этилиши йўлга қўйилди. Бундан ташқари, мамлакатимизнинг

Асосий қонуни - Конституциямизнинг ўзбек тилида яратилиши унинг нуфузини янада юксалтирди. Юртимиз бўйлаб ва халқаро майдонларда она тилимизда янграётган Давлат мадҳияси ҳам қалбларимизда Ватан туйғусини жўш урдиради. Улуғ маърифатпарвар бобомиз Абдулла Авлоний таъкидлаганидек, ҳар бир миллатнинг дунёда борлигини кўрсатадиган ойнаи ҳаёти - бу унинг миллий тили ва адабиётидир. Келтирилган баъзи маълумотларга кўра, дунё тилларининг сони 7 мингдан ошади.

Мазкур тиллардан 14 тасида инсониятнинг учдан икки қисми гаплашади. Ушбу тилларнинг ҳар бирида сўзлашадиганлар сони эса 50 миллиондан зиёд. Дунёдаги 70 тилда гаплашадиганлар 5 миллиондан кўп бўлса, қолган тилларда мулоқот қиладиганлар 1 миллиондан ҳам кам экан. Қолаверса, уларнинг фақат 200 га яқини давлат тили ёки расмий тил мақомига эгадир.

Ушбу маълумотларга таяниб ёндашадиган бўлсак, ўзбек тилига давлат тили мақомини ҳуқуқий жиҳатдан муҳрлаб берган мазкур қонуннинг халқимиз ҳаётидаги ўрни беқиёсдир. Бундай нуфузга, эҳтиромга эга бўлган она тилимиз асрлар синовидан ўтган, қиёмига етган ва бошқаларга ибрат бўла оладиган тил саналади. Бугун Ўзбекистон ҳукумати томонидан амалга ошириладиган сиёсат бунга яқол далил бўла олади.

Бугунги кунда, ўзбек тили давлат тили сифатида сиёсий-ҳуқуқий, иқтисодий-ижтимоий, маънавий-маърифий ҳаётимизда фаол қўлланиб келинмокда, катта – катта анжуманларда, халқаро минбарларда баралла янграмокда.  Хусусан, Президентимиз Шавкат Мирзиёевнинг БМТнинг Бош Ассамблеясининг 75-сессиясида ўзбек тилида нутқ сўзлаганлигини, бу воқелик эса ўз навбатида юртимиз ҳаётида, миллатимиз тарихида, халқимиз ёдида ўчмас из қолдирганлигини алоҳида таъкидлаб ўтиш жоиздир. Бундан ташқари, ўзбек тилининг чинакам жонкуярлари хотирасига бағишланган ёдгорликлар мажмуаси Адиблар хиёбони барпо этилганлиги, шу билан бирга жадидларимиз қаламига мансуб асарларни чоп этиш кенг йўлга қўйилганлиги  ёш авлодни мукамал, гўзал қилиб тарбиялашда, уларнинг маънавий, ахлоқий етук бўлиб шаклланишларида муҳим аҳамият касб этади.  Шу ўринда, шуни таъкидлаб ўтиш жоиздирки, яъни дунёга назар солсак, ўзбек тили ривожланган бир неча давлатларнинг 60га яқин олий таълим даргоҳларида, шунингдек 100дан зиёд мактабларида ўрганилиб келинаётгани қувонарли холдир.

Шу ўринда маърифатпарвар бобомиз Алихонтўра Соғунийнинг қуйидаги фикрлари эътиборга молик: “Қайси бир миллатнинг она тили ўз ҳожатини ўтаёлмай, бошқа ёт тиллар олдида мағлубиятга учраб тиз букар экан, ундай миллат кўп узоқламай, инсоний туйғуларидан ажраган ҳолда ҳаёт дафтари

устига инқироз қалами чекилиши шубҳасиздир. Ундай миллатлар ёлғизгина Ватанларидан эмас, балки бутун борлиғи билан тарих юзидан йўқолишга мажбур бўлади”.

Зеро, Президентимиз таъкидлаганларидек, “Ҳар биримиз давлат тилига бўлган эътиборни мустақилликка бўлган эътибор деб, давлат тилига эҳтиром ва садоқатни она Ватанга эҳтиром ва садоқат деб билишимиз, шундай қарашни ҳаётимиз қоидасига айлантиришимиз лозим”.

Шу билан бирга, Ўзбекистон Республикаси Президенти Шавкат Мирзиёвнинг «Ўзбек тилининг давлат тили сифатидаги нуфузи ва мавқеини тубдан ошириш чоратадбирлари тўғрисида»ги Фармонидан келиб чиққан ҳолда, 2020 йил 10 апрелда Ўзбекистон Республикасининг “Ўзбек тили байрами кунини белгилаш тўғрисида”ги Қонуни қабул қилиниши қувонарли ҳол бўлди.

Ушбу қонун билан ҳар йили 21 октябрь “Ўзбек тили байрами куни” этиб нишонланиши белгилаб қўйилди. Эндиликда ҳар йили 21 октябрь бутун мамлакатимиз бўйлаб катта байрам сифатида нишонланиб келинмоқда. Бу эса она тилимизни қай даражада ардоқлашимизни ва ҳурмат қилишимизни билдиради, шу билан бирга, халқимизнинг миллий руҳи ва ғururини юксалтиради ҳамда давлат тилини ҳаётимизда тўлақонли жорий этишга хизмат қилади.

Чунки йиллар ўтиб, қайси юртнинг фарзандлари ўз она тилларида ўқишни тўхтатса, ўша тил йўқлик қаърига сингиб кетади. Шу сабабли ҳам тилнинг ёт таъсирлардан сақлаш халқ тараққиёти ва келажагини белгилайди. Она тили халқни бирлаштиради, тарбиялайди, ўқитади, урф-одат, анъаналарини сақлайди. Шундай экан, она тилимизнинг халқаро миқёсдаги обрў-эътиборини юксалтиришда, уни миллий ва умумбашарий тушунчалар асосида тараққий этган тиллар сафига қўшишда ҳар биримиз тилимизга чуқур ҳурмат билан ёндашимиз керак.

Хулоса ўрнида шуни айтиш жоизки, она тилимизни табиийлиги учун курашиш, оғзаки ва ёзма нутқда тил меъёрларига риоя қилиш, унинг тароватини сақлаб қолиш барчамизнинг энг муқаддас ва шарафли бурчимиздир.

## TIL – DAVLAT TIMSOLIDIR

**Nizamova Feruza,**
*O‘zbekiston xalqaro islom akademiyasi*
*O‘zbek tili va mumtoz sharq*
*adabiyoti kafedrasi dosenti, filologiya fanlari nomzodi*
*Tel.: +998 90 9047098.*

Til – millatning ma’naviy boyligidir. Til nafaqat muammola vositasi – balki xalqning madaniyati, urf-odati, uning turmush tarzi, tarixidir. Turli xalqlarning tillariga hurmat esa o‘z navbatida o‘zaro munosabatni yaxshilash bilan birga, yangidan-yangi muloqotlarga imkoniyatlar yaratadi. Tillarni saqlanib qolishi uchun esa bu tillarni har tomonlama qo‘llab-quvvatlash zarurdir. Aynan til tufayli insoniyat u yoki bu xalqqa mansubligidan faxrlanib yashaydi. Millatlarning tillariga xurmat bildirish bu tinchlikning kafolatlari biridir. Shu sababli ham xar bir xalq o‘z tili saqlanib qolishi uchun harakat qiladi.

Tilni asrash, rivojlantirish – millatning yuksalishi demakdir. O‘zbekiston Respublikasi Konstitutsiyasida davlat tilining maqomi huquqiy jihatdan mustahkamlab qo‘yilgan. Ya’ni ona tilimiz mustaqil davlatimizning bayrog‘i, gerbi, madhiyasi bilan bir qatorda turadigan, qonun yo‘li bilan himoya qilinadigan muqaddas davlat ramzi hisoblanadi va u – millatning ruhi, uning ko‘zgusi hisoblanadi.

Til millatning ongi va xotirasi, ruhiyati, ma’naviy qiyofasi, tashqi olamga munosabatining in’ikosidir. Millat, davlat, jamiyat taraqqiy qilar ekan, uning ona tiliga bo‘lgan e’tibori va mehri kuchaya boradi. Ma’rifatparvar bobomiz Abdulla Avloniy “Har bir millatning dunyoda borlig‘ini ko‘rsatadurgan oyinai hayoti til va adabiyotdir. Milliy tilni yo‘qotmak – millatning ruhini yo‘qotmakdur” [2; 196] - degan hikmatli so‘zlari ham bu fikrni yaqqol tasdiqlaydi. Davlat tili ona tili ham demakdir.

Ona tili – bu millatning ruhi, ma’naviy qiyofasi, or-nomusi, orzu-umidlari namunasidir. Ona tili – bu so‘z shunchalar ulug‘ki, uni har qancha ta’riflasak arziydi. Har qaysi millatning o‘z Vatani, oilasi bo‘lgani kabi jonajon, betakror tili ham bo‘ladi. Inson dunyoga kelibdiki, unung o‘z Vatani, onasi, oilasi qanchalik muqaddas bo‘lsa, ona tili ham shunchalik ulug‘dir. Ona tiliga muhabbat bu, avvalo, ona allasi bilan uning quloqlariga singadi. Ona allasi shunday ilohiy kuchga egaki, uni eshitgan har bir go‘dak yuragi jo‘nbushga keladi va qalbida hissiyotlar avj oladi. Birinchi Prezidentimiz I.A.Karimov “Til millatning ruhidir” [5;14] deb bejizga

ta’kidlamaganlar. Tilsiz jamiyat rivojlanmaydi, taraqqiy etmaydi. Suvsiz daryo bo‘lmaganidek, tilsiz millat ham vujudga kelmaydi.

Ota – bobolarimiz qadimdan ona tilimizni asrab – avaylaganlar, uning rivojlanishiga munosib hissa qo‘shganlar. Jumladan, buyuk mutafakkir, davlat arbobi, g‘azal mulkining sultoni hazrat Alisher Navoiy, Zahiriddin Muhammad Bobur, Lutfiy, Nodira va boshqa o‘zbek adabiyoti namoyandalarining o‘rni beqiyosdir. Hozirgi kunda shoirlarimiz ham o‘zbek tilining naqadar buyuk va boy til ekanligini namoyon etmoqdalar.

Bugungi kunda jahon sport arenalarida o‘zbek kurashining qoidalari sof o‘zbek tilida “chala”, “yon bosh”, “halol” kabi so‘zlarni baland ovozda yangrashini eshitgan inson o‘z tili, o‘z millatining, Vatanining davlat tilini eshitib g‘ururlanishi bor gap. Ona tilini sevish, uni ardoqlash, vatanni sevish, uni qadrlashga teng hisoblanadi. Til – bu millat faxridir. Har qaysi inson o‘z vatani bilan qanchalik faxrlansa, o‘z ona tili bilan ham shunchalik faxrlanadi.

Til – millat qiyofasining bir bo‘lagi. Dunyodagi barcha xalqlar o‘zining milliy rasmiy tiliga ega deb aytolmaymiz. Chunki bu xalqning milliy mustaqilligi bilan bog‘liq. Mutaxassislarning so‘zlariga qaraganda, qachonlardir odamlar so‘zlashadigan tillarning soni etti mingdan sakkiz mingtagacha yetgan bo‘lsa, bugungi kunda sayyoramizda olti mingta til mavjud bo‘lib, ularning to‘qson foizi yo‘qolib ketish arafasida turibdi. Bu asosan sivilizatsiya tufayli madaniyatidan ayrilayotgan kam sonli millatlarning tillaridir. Bu tillarda so‘zlovchi aholining ayrimlari yozuvga ega bo‘lsa, ayrimlari bundan bebahradir. Bunga atoqli o‘zbek shoiri va jamoat arbobi, zamonaviy o‘zbek she’riyatida inson qalbidagi murakkablik va ziddiyatlarni teran, haqqoniy o‘ziga xos betakror kuylagan taniqli ijodkor Abdulla Oripovning “Ona tilim” deb nomlangan she’ri isbotdir.

*Ming yillarkim bulbul kalomi*
*O‘zgarmaydi, yaxlit hamisha.*
*Ammo sho‘rlik to‘tining holi*
*O‘zgalarga taqlid hamisha.*
*Ona tilim, sen borsan, shaksiz,*
*Bulbul kuyin she’rga solaman.*
*Sen yo‘qolgan kuning, shubhasiz,*
*Men ham to‘ti bo‘lib qolaman!* [8; 87]

Bugungi kunda ba’zi yoshlarimizning o‘zbek tilini yaxshi bilmasliklari juda achinarli holdir. O‘z tilini o‘rganmay turub boshqa tillarni o‘rganishga qiziqishlari ortib bormoqda. Bu esa o‘zbek tilini ikkinchi darajali til deb hisoblashlariga olib

keladi. Bu juda ayanchli holdir.  O‘zbek tili davlat tili bo‘la turib, o‘z tilini yaxshi bilmaslik bu ochiq oshkora aytganda sharmandalikdan boshqa narsa emas.

O‘zbek tilida bugungi kunda ko‘plab davlatlarda ham so‘zlashiladi xususan: Afg‘oniston, Qirg‘iziston, Tojikiston, Turkmaniston, Qozog‘iston va yana bir qancha davlatlardagi xalqlarning ko‘pchiligi o‘zbek tilida muloqot qiladilar. Bu biz uchun tilimizning faxri va g‘ururidir.

Bundan  27 yil  muqaddam o‘zbek tiliga davlat tili maqomi berilgan edi. Bu o‘z davrida tom ma’noda olamshumul voqea bo‘lgan edi. Chunki, Beruniy, Ibn Sino, Al Xorazmiy, Al Farg‘oniy, Alisher Navoiy, Amir Temur, Mirzo Ulug‘bek, Bobur Mirzo singari buyuk siymolarni yetishtirgan xalq tili yo‘qolish arafasiga kelib qolgan edi. Ona tilimiz – o‘zbek tiliga 1989-yil 21-oktabrda davlat tili maqomi berildi. Bu mamlakatimiz, yurtdoshlarimiz hayotidagi unutilmas, tarixiy voqeaga aylandi. Agar o‘shanda til to‘g‘risida qonun qabul qilinmaganda edi, o‘zbek tili ham tarix saxifalaridan joy olgan bo‘larmidi?!

Ushbu maqolaga xulosa  yozar ekanmiz, zamonimizda bo‘lib o‘tgan bir voqea yodimga keldi. Menga bu voqeyani ustozim aytib bergan edi. Hikoya biz bilan bir asrda yashagan, balki, hozir ham hayot bo‘lgan bir kampir haqidadir. Hech kimsasiz yoki farzandlari, qarindoshlari bo‘lsa ham undan uzoqlashib ketgan bir qariya kampir bor ekan. Uning og‘zidan chiqadigan xunuk so‘zidan bezor bo‘lgan mahalla va qarindoshlari deyarli u bilan munosabat qilmas ekanlar. Hatto, bayramlarda ham yaqinlari uni ko‘rgani kelmas ekan. Kunlarning birida kasbi jurnalist bo‘lgan bir yigit u kampir haqida xabar topibdi va kampirning  nutqidagi illati ila mashhur bo‘lishi u yigitni qiziqtiribdi. Eshitgan kunining ertasiyoq kampirdan inyervyu olgani boribdi. Kampir bilan uzoq suhbatlashibdi. Kampir har bir inson kabi hayot tarzi oddiy, uning birgina illati har jumlasida eng oz ikki so‘z bo‘lsa ham yomon so‘zni qo‘shib nutq qilishida ekan. Yigit bu illatning sababi qarg‘ishdan bo‘lmasa kerak deya kampirdan "Sizni umringizda kimdur qarg‘ish ila qarg‘aganmi?!" - deb so‘raganida kampir ozgina o‘ylanib yeg‘lab yuboribdi va shunday javob qilibdi: "Meni yoshligimda yomon so‘zni aytganim uchun onam "Iloyim ona tilingdan ayrılgin" deb qarg‘agan edilar"...

Har bir inson o‘z ona tilini yahshi bilishi, azizlashi, nutqiga ahamiyat berishi lozim. Agar biz hozirdan nutqimizda uchrayotgan, o‘z ona tilimizga xos bo‘lmagan so‘zlarni qo‘shib gapirishga qiziqsak, taqlid qilsak, ertangi kunimizda o‘z ona tilimiz ayanchli holga kelganini, balki davlat tilimiz boshqa bir tilga aylanganini ham ko‘rishimiz  ehtimoldan holi emas.

**Adabiyotlar ro‘yxati:**
1. Bozorov O. O‘zbek tilida darajalanish: filol. fan. dokt... dis. -Toshkent, 1997.
2. Jamolxonov N. Hozirgi o‘zbek adabiy tili. - Toshkent: O‘qituvchi, 2005. 196-b.
3. Hojiyev A. Lingvistik terminlarning izohli lug‘ati. - Toshkent: O‘qituvchi, 1985.
4. Ne’matov H., Bozorov O. Til va nutq. – Toshkent: O‘qituvchi, 1989.
5. Shoabdurahmonov Sh., Asqarova M., Hojiyev A., Rasulov I., Doniyorov X. Hozirgi o‘zbek adabiy tili. I qism. - Toshkent: O‘qituvchi, 1980. - 447 b.
6. Karimov I.A. Yuksak ma’naviyat - yengilmas kuch. - Toshkent: Ma’naviyat, 2008. B. – 87.
7. www.ziyonet.uz,
8. www.en.wikipedia.org
9. www.forum.oszone.net.

## TIL BILMOQ- EL BILMOQ

**Shoaliyeva Nargiza Kaxramanovna,**
*O‘zbekiston xalqaro islom akademiyasi*
*O‘zbek tili va mumtoz sharq adabiyoti kafedrasi dotsenti,*
*filologiya fanlari nomzodi*
*Tel: (998) 98-127-30-06.*
*nshoaliyeva74@mail.ru.*

**Komiljon qizi Zuhra,**
*O‘zbekiston xalqaro islom akademiyasi*
*2-bosqich magistranti.*

Til millat taraqqiyotining hayotiy omili bo‘lib, u mamlakatning nomoddiy merosi hisoblanadi, chunki u har bir xalqining etnik-madaniy, mifologik va psixologik kechinmalari va g‘oyalarini ifodalaydi. Pul birligi, bayrog‘i, nomi yoki geografik chegarasidan tashqari davlatning milliy tili, bu mamlakatni noyob, betakror va shukuhli qiladi, bu bir tomondan mamlakatning o‘ziga xos milliyligi bolsa, ikkinchi tomondan xalqning shaxsiy merosini ko‘rsatadi.

Til - madaniyatning o‘ziga xos xususiyati va etnik o‘ziga xosligi. True Translators Network tomonidan olib borilgan tadqiqotga ko‘ra, tilni rivojlanishi, saqlanishi, madaniy tadqiqotlar kabi narsalar millatning til kodlarini o‘rganish bilan bog‘liqdir. Asosan, muloqot usullari millat qanday shakllanganligi va madaniy jihatdan qanday rivojlanganligini ko‘rsatishning bir usuli hisoblanadi.

Tilning ijodiy yoki o‘ziga xosligi haqida turli fikrlar mavjud bo‘lsa-da, ammo agar siz uning tizimlaridan biri orqali gaplashsangiz va uni tushunsangiz, jamiyatga chuqurroq kirishingiz mumkin. Darhaqiqat, inson o‘sha jamiyatning qirralari va nozik

madaniy farqlarini bilishi uchun o‘sha davlat tilini mukammal bilishi kerak. Bir mamlakatning milliy tilini o‘zlashtirsangiz, sizni o‘sha mamlakat fuqarolari osonroq qabul qilishadi.

Tillar aloqa vositasi bo‘lishdan tashqari, madaniy ahamiyatga ega va ularning yo‘qolishi, o‘zlarining noyob ajdodlar an'analari, ogohligi, merosi va xotiralarini yo‘qotishga to‘g’ri keladi. Ona tilingizni saqlab qolishning eng yaxshi usullaridan biri bu tildan yozma va og‘zaki shaklda foydalanishni davom ettirishdir. Aslida, bu turli sohalarda til bilish darajasini oshirishga yordamberadi. Til sivilizatsiyalar asosi bo‘lib, jamiyat a’zolarini bir-biriga bog‘lovchi vosita hisoblanadi. Boshqa tillarni o‘rganish qiziqarli bo‘lishi mumkin, lekin iloji bo‘lsa ona tilingizdan mukammal bilish va undan foydalanish juda muhim ahamiyatga ega.

Til oilalari bir-biriga yaqin aloqa usullaridan tashkil topgan guruhlar va kichik guruhlarga bo‘linadi. Ular ko‘pincha oila daraxti shaklida ko‘rsatiladi. Mutaxassislar odatda tillar o‘rtasida tizimli moslikni topadilar (grammatik va leksik jihatdan). Ular oilaviy munosabatlarni va ular o‘rtasidagi umumiy ajdodlarni belgilaydi. Ammo ikki til o‘rtasidagi munosabatni isbotlash uchun ularning hozirgi holatini o‘rganishning o‘zi kifoya qilmaydi. Mutaxassislar tarixiy yozma yozuvlarni, qo‘lyozmalarni keng o‘rganishlari kerak; Chunki og‘zaki domenlarning o‘zaro bog‘liqligi ularning o‘rtasidagi genetik bog‘liqlik emas, balki so‘zlarning qarz olishiga bog‘liq bo‘lishi mumkin. Shuning uchun tarix davomida tillarning rivojlanishi va o‘zaro ta'sirini o‘rganish ularni to‘g‘ri guruhlash imkonini beradi. Asosan, grammatik va leksik o‘xshashliklarga ega bo‘lgan tillar o‘zaro bog‘liq deb hisoblanadi; Xuddi bir oiladan bo‘lgan ikki kishi kabi. Ispan va italyan yoki o‘zbek va qozoq tillari kabi, tegishli tillar o‘zaro tushunarlilik darajasiga ega, chunki ulardan birining so‘zlovchilari oddiy iboralarni yoki oddiy yozma matnlarni boshqa so‘z bilan tushuna oladilar. Bunday holda, o‘rganuvchilar uchun yangi o‘xshash tilni o‘rganish oson bo‘ladi. Misol uchun, ingliz tilida so‘zlashuvchilar, xuddi nemis kabi, boshqa nemis og‘zaki domenlarini ham o‘zlashtira oladi. Shu bilan birga, bu boshqa til oilalariga tegishli bo‘lgan tilda muloqot usulini o‘rganish qiyinroq bo‘lishi mumkinligini anglatadi, chunki tuzilmalar juda xilma-xildir. Shunday qilib, agar siz poliglot bo‘lishni istasangiz; Siz uchun o‘quv jarayonini osonlashtirish uchun bunday narsalarga e'tibor berishni unutmang. Ya’ni tilni oilasiga qarab o‘rgansangiz, tezroq natijaga erishasiz.

Mamlakatimizning siyosiy ijtimoyi holati, mintaqaviy joylashishini inobatga olsak, fuqorolarimiz bir nechta tilni bilishlariga to‘g’ri keladi, qolaversa hozirgi kunda dunyo hamjamytida munosib o‘ringa ega bo‘lishimiz uchun, aynan mutaxassislarning til bilish darajasi juda katta ahamiyatga ega, shunga ko‘ra

davlatimiz tomonidan bunga jiddiy e’tibor qaratilmoqda va xorijiy til bilish darajasiga ega bo‘lgan xodimlarga berillayotgan ustama haqlar, talabalardan talab qilinayotgan til bilish darajasini belgilaydigan sertefikatlar va ularni rag‘batlantirishi, barqaror rivojlanish uchun asos hisoblanadi. Zotan til bilish dunyoqarashni kengaytiradi, chegaralarni yuqotadi, moloqot qilishda tusiq qolmaydi, turli mamlakat odamlarini bir biriga yaqinlashtiradi, birlashtiradi. Bu esa taraqqiyot omili hisoblanadi, chunki hamma ishlar muloqotdan boshlanadi.

Til o‘rganuvchilar o‘z ona tillari va boshqa tillarda ta'lim olish imkoniyatiga ega bo‘lishi bilan birga, birinchi til yoki ona tilini mukammal bilishlari juda muhim bo‘lib, chunki boshqa tilni o‘rganish qiyosiy o‘qish va yozish asosida ko‘nikmalarini beradi. Shuningdek, har bir til egasi o‘zining milliy qadriyatlarini, milliy huvviyatini, o‘zligini, madaniyat va an’anasini yaxshi bilgan holda bilimlarni etkazish orqali barqaror va barkamol kelajakga erishadi.

Xulosa qilsak, biz bir nechta xorijiy tillarni o‘rganishimizga to‘g’ri keladi, bu bugungi kuntalabi, taqozosi va zaruriyati hisoblanadi. Ona tili madaniy boylik bo‘lib, jamiyat madaniyatini saqlash, rivojlantirish va mustahkamlash haqida gap ketganda, u jamiyatning o‘tmishi, buguni va kelajagini bog‘laydigan yagona unsurdir. Tildan boshqa hech narsa millat taraqqiyotiga, huvviyatiga asos bo‘lolmadi. Ona tilingizni mukammal bilishingiz boshqa tillarni tez va oson o‘rganishingizga asos bo‘la oladi, ayni paytda ona tilingiz immuniteti hisoblanadi, ya’ni lug’atingizga har xil begana so‘zlar kirib kelavermaydi, zero Alfons Doude, fransuz yozuvchisi: O‘z ona tilini unutgan har qanday xalq qamoqxona kalitini yo‘qotgan mahbusga o‘xshaydi, degan.

## TIL – MILLAT G‘URURI, MILLIY O‘ZLIK ASOSI

**Lola Azimova,**
*O‘zbek tili va mumtoz sharq adabiyoti kafedrasi katta o‘qituvchisi, filologiya fanlari bo‘yicha falsafa doktori* (PhD).

Jamiyat ma’naviy takomilida tilni milliy iftixor sifatida anglash tuyg‘usi mujassam bo‘lib, unda xalqning yaxlitligi, o‘zligi, g‘ururi o‘z ifodasini topgandir. O‘z tiliga ega millat o‘z davlatchilik tarixiga, milliy o‘zligiga, yuksak qadriyatlariga ega xalqdir. Bu borada, O‘zbekiston Respublikasi Prezidenti Shavkat Mirziyoyevning “dunyodagi qadimiy va boy tillardan biri bo‘lgan o‘zbek tili xalqimiz uchun milliy

o‘zligimiz va mustaqil davlatchilik timsoli, bebaho ma’naviy boylik, buyuk qadriyatdir” degan mazmunli fikrlarini tilga olish mumkin.

Darhaqiqat, bugungi kunda, o‘zbek tili nufuzini oshirish, uni yanada takomillashtirish borasida dolzarb va siyosiy ahamiyatga molik islohotlar amalga oshirilmoqda. Chunonchi, O‘zbekiston Prezidentining 2019-yil 21-oktyabrdagi **“O‘zbek tilining davlat tili sifatidagi nufuzi va mavqeini tubdan oshirish chora-tadbirlari to‘g‘risida”**gi farmoni va farmon asosida Davlat tilini rivojlantirish va takomillashtirish borasidagi qator ishlar buning yaqqol dalilidir. Til sofligini saqlash, ilmiy asoslangan so‘z va atamalarni iste’molga kiritish, adabiy til normalari asosida faoliyat olib borishni tashkillashtirish ishlarining qonun hujjatlari doirasida belgilanishi muhim va zaruriy vazifalardan bo‘ldi. Farmonga muvofiq, Vazirlar Mahkamasi tuzilmasida Davlat tilini rivojlantirish departamenti tashkil qilindi va departament tomonidan tilni rivojlantirish, uning nufuzini oshirish bo‘yicha qator ma’rifiy ishlar olib borilmoqda. Zero til millatning yaxlitligini, milliy birligini, ma’naviy jihatlarini ko‘rsatadigan muhim va asosiy mezoni hisoblanadi. Bejiz, XIX asrning oxiri – XX asr boshlarida O‘rta Osiyoni mustamlaka qilishda ma’naviy jihatlardan biri sifatida tilni yo‘qotishga intilish bo‘lmagan. Chunki, millatni millat ekanligini til, din va milliy qadriyatlar ko‘rsatadi va insonning o‘zligini ko‘rsatib turadi. Shu jihatdan, “Uchinchi renessans” sifatida e’tirof etilayotgan bugungi yangi davlatchilik jamiyatida milliy xususiyatlar, ma’rifiy jihatlar yuqori bosqichga olib chiqilayotganligini alohida ta’kidlash lozim. Bu rivojlanishda ona tiliga tayanish kerakligini Prezidentimiz alohida ta’kidlab,“Bugungi kunda biz yangi O‘zbekistonni, yangi Renessans poydevorini barpo etishdek ezgu maqsadlarimizga erishishda, hech shubasiz, ona tilimizning hayotbaxsh qudratiga tayanamiz”, degan edilar. Ayni damda, buning amaliy ifodasining muhim va xalqaro ahamiyatlisi sifatida Davlat rahbarining BMT Bosh Assambleyasining 75-sessiyasida o‘zbek tilida ta’sirchan nutq so‘zlashi o‘zbek xalqi, millat nufuzi uchun misli ko‘rilmagan yutuq bo‘ldi. Dunyo nigohi qadalgan Xalqaro tashkilot minbarida ilk bor o‘zbek tilida nutq so‘zlanishi o‘zbek xalqining ma’nan boy, Imom Buxoriy, Imom Termiziy, Abu Mansur Moturidiy, Burhoniddin Marg‘inoniy, Mahmud Zamaxshariy, Alisher Navoiy va boshqa buyuk daholarni etishtirgan tabarruk zamin, o‘z tiliga ega yurt ekanligini ko‘rsatish barobarida o‘zbek xalqining ruhi, teran tafakkuri hamda ildizi ma’naviyat chashmasidan oziqlangan millat ekanligini yaqqol namoyon etdi. Bu an’ana davom ettirilgan holda 2023-yil 19-sentyabr kuni mazkur xalqaro tashkilotning navbatdagi 78-sessiyasida ham ona tilida mazmunli nutq so‘zlanishi millat g‘ururi, uning jipsligi, milliy yaxlitligini yana bir bor namoyon etdi. Albatta,

bu jarayon yurtimizda davlat tiliga bo‘lgan e’tibor, uning nufuzi va mavqei hamda qadr-qimmatini oshirish, rivojlantirish va yanada takomillashtirish borasida olib borilayotgan ishlarning amaliy ifodasi bo‘ldi.

Ma’lumki, bugungi davr ma’naviy, ma’rifiy va ilmiy sohada yuqori bosqichga etgan yuksalish, ma’nan takomillashish davridir. Bu yuksalish va takomil til, din, ma’rifat va milliy qadriyatlarga bo‘lgan e’tiborning amaliy ifodasi sifatida namoyon bo‘layotganiligini ko‘rish mumkin. Shunday ekan, ma’naviy yuksalish jarayonlari ketayotgan davrda har bir inson o‘z aqlu zakovati, ilmiy salohiyati, ma’naviy xususiyatlari bilan munosib hissasini qo‘shishi lozim. Zero, Davlat rahbarining o‘zbek tiliga alohida hurmat va e’tibori sifatida davlat ahamiyati darajasida vazifalar belgilanishi olimlar, ilm ahli va umuman har bir o‘zbek fuqarosi zimmasiga mas’uliyatli vazifalar yuklaydi. Shu jihatdan, har bir inson ilmi, aqlu zakovati bilan o‘zbek tilining betakror boyligini ko‘rsatish uchun sa’y-harakat qilishi, ona tilini sofligi uchun qayg‘urishi, til millat ko‘zgusi ekanligini anglagan holda kelgusi yosh avlod ongu shuurida milliy tilga sadoqat tuyg‘usini shakllantirishi lozim. Ayniqsa, o‘zbekcha nomlarni iste’molga kiritish bo‘yicha Alisher Navoiy nomidagi Toshkent davlat o‘zbek tili va adabiyoti universiteti qoshida “O‘zbekcha nom yaratish” (neyming) labaratoriyasi tashkil etilishi va mazkur labaratoriya oldida tilimizni yanada boyitish, yangi so‘z va atamalarni iste’molga kiritishga doir qator xayrli ishlarni amalga oshirish vazifalari turganligi, quvonarli holdir.

Darhaqiqat, o‘zbek millatining tili o‘ziga xos va betakror bo‘lib, unda shu xalqning ruhi, tuyg‘ulari, dardi va o‘y-xayollari yashaydi. Uning jozibasi, latofati ham shunda. Ana shu joziba kuchini Prezident Shavkat Mirziyoyev betakror fikrlar orqali “Kimda-kim o‘zbek tilining bor latofatini, jozibasi va ta’sir kuchini, cheksiz imkoniyatlarini his qilmoqchi bo‘lsa, munis onalarimizning allalarini, ming yillik dostonlarimizni, o‘lmas maqomlarimizni eshitsin, baxshi va hofizlarimizning sehrli qo‘shiqlariga quloq tutsin”, deya ta’rif etgan edilar. Albatta, ona allasi, ibratli o‘gitlar, milliy ertaklar, bebaho asarlar orqali bola dunyosiga, uning pokiza qalbiga go‘zal tilning jozibasi singib boradi. Ana shunday tuyg‘u asosida ulg‘aygan avlodda vatanparvarlik, insonparvarlik, yurt tinchligiga dahldorlik hissi yuqori bo‘ladi. O‘z ona tiliga hurmati yuqori insonda esa, yuksak insoniy sifatlar mujassamini ko‘ramiz. Bunga o‘tgan asr boshlarida yashagan ma’rifatparvarlar faoliyatini tilga olish mumkin. Shunday buyuk ajdodlarga munosib avlod sifatida millat iftixori, g‘ururi bo‘lgan til sofligini asrashimiz, so‘zlar xilma xilligi va ma’no jozibasini ko‘rsatishimiz lozim. Shundagina, Davlat tomonidan o‘zbek tiliga bo‘lgan e’tiborni yanada mustahkamlagan holda qo‘llab-quvvatlagan hamda ona tilimizdek bebaho

millatimiz mulkini asragan va bu kelgusi avlodga sof holda yetkazishga munosib hissa qo‘shgan bo‘lamiz. Zero, til – millat g‘ururi, milliy o‘zlik asosidir.

**Adabiyotlar ro‘yxati:**

1.O‘zbekiston Respublikasi Prezidentining “Mamlakatimizda o‘zbek tilini yanada rivojlantirish va til siyosatini takomillashtirish chora-tadbirlari to‘g‘risida”gi PQ-6084-son Farmoni. 20.10.2020. lex.uz.
2. O‘zbekiston Respublikasi Prezidentining 21-oktabr kuni o‘zbek tiliga davlat tili berilganiligining o‘ttiz yilligiga bag‘ishlangan tantanali marosimdagi nutqi. 21.10.2019. President.uz.
3. Yo‘ldoshev Q va boshqalar. Adabiyot. Darslik. – T.: Sharq, 2009.

## ЎЗБЕК ТИЛИНИНГ ДАВЛАТ ТИЛИ СИФАТИДАГИ ЎРНИ ВА АҲАМИЯТИНИ ОШИРИШ

**Наргиз Джумаева,**
*Ўзбекистон халқаро ислом академияси доценти, педагогика фанлари номзоди.*
*Тел.: 91 211 54 00.*

**Садирова Зумрад,**
*Ўзбекистон халқаро ислом академияси Динсоциопсихологияси йўналиши 4-босқич талабаси,*
Тел.: 94 657 40 01.

Она тили – миллатнинг руҳидир. Тил — давлат тимсоли, мулки. Тилни асраш, ривожлантириш – миллатнинг юксалиши демак. Ўзбекистон Республикаси Конституциясида давлат тилининг мақоми ҳуқуқий жиҳатдан мустаҳкамлаб қўйилган. Шу тариқа ўзбек тили мустақил давлатимизнинг

Байроғи, Герби, Мадҳияси қаторида турадиган, қонун йўли билан ҳимоя қилинадиган муқаддас давлат рамзига айланди.

Инсон учун Ватани, ота-онаси, оиласи қанчалик муқаддас бўлса, она тили ҳам шунчалик азиздир. Ҳаттоки, гўдак ҳам дунёни она тили орқали англайди.

Шунинг учун доим тил, миллат, Ватан тушунчалари ёнма-ён юради. Тилсиз жамият ривожланмайди, тараққий топмайди. Она тили – миллат руҳи, ор-номуси.

Бундан 34 йил муқаддам ўзбек тилига давлат тили мақоми берилган эди. Бу ўз даврида том маънода оламшумул воқеа бўлган эди. Чунки, Беруний, Ибн Сино, Ал Хоразмий, Ал Фарғоний, Алишер Навоий, Амир Темур, Мирзо Улуғбек, Бобур Мирзо сингари буюк сиймоларни етиштирган халқ тили йўқолиш арафасига келиб қолган эди. Мустақилликка илк қадамлар ташланаётган даврдаёқ президентимиз томонидан ўзбек тилига давлат мақоми бериш масаласи кун тартибига қўйилиб, бу иш амалга оширилган эди. Она тилимиз – ўзбек тилига 1989 йил 21 октябрда давлат тили мақоми берилди. Бу мамлакатимиз, юртдошларимиз ҳаётидаги унутилмас, тарихий воқеага айланди. Агар ўшанда тил тўғрисида қонун қабул қилинмаганда эди, ўзбек тили ҳам тарих сахифаларидан жой олган бўлармиди?!.

Маълумки, бугунги кунда малакатимизда қатор чет тилларини ўрганиб келинмокда. Улар ҳаётимизнинг ҳар бир жабҳасига кириб борган ва сиёсий ҳамда иқтисодий масалаларни ҳал этишни осонлаштиради, десак адашмаган бўламиз. Бироқ ҳар бир мамлакат ўз тилини сақлаб қолишга ҳаракат қилиши керак, чунки айнан тил уни ўзига хос қилади ва бошқа мамлакатлардан ажратиб туради.

Давлатимиз раҳбари “Ўзбекистон Республикасининг “Давлат тили ҳақида”ги қонунининг 30 йиллигини кенг нишонлаш тўғрисида”ги қарорида “Дунёдаги қадимий ва бой тиллардан бири бўлган ўзбек тили халқимиз учун миллий ўзлик ва мустақил давлатчилигимиз тимсоли, бебаҳо маънавий бойлик, мамлакатимизнинг сиёсий-ижтимоий, маънавий-маърифий тараққиётида ғоят муҳим ўрин эгаллаб келаётган буюк қадрият”, эканини алоҳида таъкидлаб ўтганди. Дарҳақиқат, тил –миллат тафаккурининг бебаҳо маҳзани, улкан бойлиги сифатида ижтимоий ҳаётимизда муҳим аҳамият касб этади.

Дунё тилларини сақлаб қолиш, маданий, интеллектуал мероснинг йўқ бўлиб кетиш хавфининг олдини олиш мақсадида БМТнинг Таълим, фан ва маданият масалалари бўйича ташкилоти (ЮНЕСКО) томонидан 1999 йил ноябрда “21 февраль – Халқаро она тили куни”, деб эълон қилинган. Мазкур

сана дунёда тилларга бўлган эътибор ва ҳурматнинг рамзий маъносини ифодалаб келади.

Қувонарлиси, юртимизда давлат тилига бўлган эътибор ҳар қачонгиданда кучайди. Бугун она тилимизни улуғлаш, унинг бой хазинаси, таровати ва нафосатини ёш авлодга етказиш мақсадида юртимизда атоқли шоир ва адибларимиз номларидаги ижод мактаблари ташкил этилди. Муҳаммад Ризо Огаҳий, Исҳоқхон Ибрат, Абдулла Қодирий, Ҳамид Олимжон ва Зулфия, Эркин Воҳидов, Абдулла Орипов, Ибройим Юсупов, Ҳалима Худойбердиева, Муҳаммад Юсуф номидаги ижод мактабларида сабоқ олган ёшлар ўзбек тили ва адабиёти, бадиий ижод сирларини чуқур ўрганиши сир эмас. Бунинг учун барча шароитлар яратилмоқда.

Тарихга юзланадиган бўлсак, таассуфки, мустабид тузум даврида миллат руҳи, ғурури бўлмиш ўзбек тилининг мавқеини пасайтиришга уринишлар кўп бўлди. Миллат ойдини, маърифатпарвар адиб Абдулла Қодирий “Ўзбек тили камбағал тил эмас, балки ўзбек тилини камбағал дегувчиларнинг ўзи камбағал. Улар ўз нодонликларини ўзбек тилига тўнкамасинлар”, деган хитоби билан ўтмишнинг аччиқ ситамларини намоён этди. Собиқ иттифоқ даврида она тилига бўлган беписандликка қарамай, халқимиз ўз миллий тилини сақлаб қолди. 1989 йил 21 октябрь куни қабул қилинган “Давлат тили тўғрисида”ги қонунга мувофиқ, ўзбек тили давлат тили, деб эълон қилинди.

Бундан ташқари, она тилимизнинг тарихий илдизларини чуқур ўрганиш, уни илмий асосда ҳар томонлама ривожлантириш ва қўлланиш доирасини кенгайтириш, филолог кадрлар тайёрлаш борасидаги ишларни янги поғонага кўтариш мақсадида Алишер Навоий номидаги Тошкент давлат ўзбек тили ва адабиёти университети ташкил этилди. Бу эса аждодлардан авлодларга ўтиб келаётган бебаҳо маънавий меросни келажак авлодга етказиш, уни асраб-авайлаш йўлидаги муҳим қадамлардан бири бўлди.

Давлатимиз раҳбарининг “Дунёдаги қадимий ва бой тиллардан бири бўлган ўзбек тили халқимиз учун миллий ўзлигимиз ва мустақил давлатчилик тимсоли, бебаҳо маънавий бойлик, буюк қадриятдир. Кимда-ким ўзбек тилининг бор латофатини, жозибаси ва таъсир кучини, чексиз имкониятларини ҳис қилмоқчи бўлса, мунис оналаримизнинг аллаларини, минг йиллик достонларимизни, ўлмас мақомларимизни эшитсин, бахши ва ҳофизларимизнинг сеҳрли қўшиқларига қулоқ тутсин”, деб ўзбек тилининг аҳамияти ва жозибасини янада улуғлади.

tilimizni o‘rganishning asl mohiyatini tushunmaslikdandir. Ba’zi o‘quvchilar nafaqat ona tilimizni, balki boshqa “o‘ziga foydasiz” fanlarni keraksiz hisoblab, ularni o‘rganishdan bosh tortishmoqda. Ulardan “Ona tili nima uchun kerak?”, “Nega men o‘zim gaplasha oladigan tilni “qaytadan” o‘rganishim kerak?” degan savollarni ko‘p eshitmoqdamiz. Biroq shu kungacha, ushbu savollarga javob topishga kimdir urinib ko‘rdimikin?!

Insonlar hayotlari mobaynida adabiy tilga ko‘p ham duch kelavermaganliklari uchun undan ko‘p ham foydalanishmaydi. Shu sabab ham adabiy tilni oddiy insonlar hayotiga, kundalik turmush tarzida eng ko‘p duch keladigan narsalariga olib kirish, qaysidir ma’noda, muammoga yechim sifatida ilk qadam bo‘lishi kerak.

Xulosa o‘rnida aytish mumkinki, odamzot avvalo oiladan va ustozlaridan ko‘rgan tarbiya orqali o‘zini, madaniyatini va xulqini namoyon etadi. Har bir inson atrofidagilarni isloh qilishdan avval, o‘zini ham to‘g‘irlashi kerak. Birovlarni to‘g‘ri gaplashishga, nutq va muomala madaniyatiga o‘rgatgandan ko‘ra, bu jihatlarni o‘zi namunasida ko‘rsata bilish – muammoning ham samarali, ham osonroq yechimi bo‘ladi.

**Adabiyotlar ro‘yxati:**

1. [https://lex.uz/docs/-121051]
2. Karimov S.A., Sh.M. Maxmatmurodov, O.N. Karimova “Nutq madaniyati va davlat tilida ish yuritish” O‘zbekiston 2003. 12-b.
3. [https://e.library.namdu.uz/81%20%D0%A2%D0%B8%D0%BB%D1%88%D1%83%D0%BD%D0%BE%D1%81%D0%BB%D0%B8%D0%BA/Nutq%20madaniyati%20va%20davlat%20tilida%20ish%20yiritish.pdf]
4. Лев Иванович Скворцов. Основы культуры речи. Хрестоматия. -Москва, 1984. 29-b.

## OILADA MEHNAT TARBIYASI VA UNDA ONA TILINING O‘RNI

**Shaximardonova Baxtigul Xo‘shboqovna,**
*Denov tadbirkorlik va pedagogika instituti*
*Maktabgacha ta’lim o‘qituvchisi.*

**Ergasheva Dildora,**
*Denov tadbirkorlik va pedagogika instituti*
*Maktabgacha ta’lim y o‘nalishi 2-bosqich talabasi.*

Mehnat tarbiyasi - tarbiyaning muhim turlaridan biri bo‘lib, shaxsni shakllantirishning zarur shartlaridan biri bo‘lgan pedagogik jarayon hisoblanadi. Mehnat tarbiyasi kishidan ijtimoiy foydali mehnatga ichki ehtiyoj, batartiblik, tashkilotchilik, tashabbuskorlik, ishchanlik, ishning ko‘zini bilish singari sifatlarni qaror toptirishga xizmat qiladi. Mehnat tarbiyasi tarbiyaning boshqa hamma turlaridan oldin paydo bo‘lgan. Chunki, mehnat inson ehtiyojlarini qondirishning birinchi va asosiy vositasidir. Mehnat faoliyati bolaning tevarak-atrofdagi muhitni, real buyumlarni anglab olishning mustahkam vositasi bo‘lib, unga nazariy bilimlarni qo‘llash imkoniyatini yaratib beradi, uning ongini hissiy tasavvurlar bilan boyitadi. Umuman olganda, mehnat tarbiyasi ijtimoiy tarbiyaning tarkibiy qismidir. Mehnat tarbiyasining bosh g‘oyasi shaxsda mehnat faoliyatini tashkil etish, ko‘nikma va malakalarni hosil qilish, ijtimoiy mehnatni qadrlash, mehnatsevarlik xislatini tarbiyalash sanaladi. Rus pedagogi K.D.Ushinskiy pedagogika fanida yosh avlodni shakllantirishda mehnat tarbiyasi juda katta ahamiyatga ega ekanligiga shunday izoh bergan: «Tarbiyaning o‘zi, agar u kishining baxtiyor bo‘lishini istar ekan, uni baxt uchun tarbiyalashi kerak emas, balki turmush mehnatiga tayyorlashi lozim». Bir qator o‘zbek xalq maqollarida ham inson hayotida mehnat alohida ulug‘lanadi. Masalan, «Mehnat baxt keltirar», «Mehnat e’tibor garovi», «Mehnatsiz rohat yo‘q», «Mehnat qancha og‘ir bo‘lsa, keti shuncha shirin bo‘lar» va boshqalar. Mehnat ta’limi va tarbiyasining maqsadi o‘quv ishlarida mehnatga nisbatan ongli munosabatni shakilantirishdan iboratdir. Mehnat ta’limi va tarbiyasini tashkil etishning vazifalari quyidagilardan iborat:

1. Mehnatning mohiyatini anglatish orqali o‘quvchilarga mehnatning shaxs kamoloti va jamiyat taraqqiyotidagi rolini yoritib berish; 2. Inson mehnati hamda mehnat mahsuli bo‘lgan moddiy va ma’naviy ne’matlarni qadrlash, asrab-avaylashga o‘rgatish; 3. Mehnat qilishga nisbatan rag‘batni, shuningdek, muhabbatni uyg‘otish. Bunda aziz avliyolarimiz va boshqa buyuk insonlarimizning mehnat va kasb-hunar bilan hayot kechirganlarini alohida qayd etish; 4. O‘quvchilarning mehnatga ijtimoiy burch sifatida yondashuvlarini yuzaga keltirish; 5. Mehnat faoliyatini tashkil etishga ongli ravishda, vijdonan yondashishni odatlantirish; 6. Mehnat faoliyatini jamoa asosida tashkil etish; 7. Mehnatga hayotiy zarurat inson faoliyatining asosi sifatida munosabatda bo‘lish; 8. Mehnatni ilmiy asosda tashkil etish borasida mehnat ko‘nikmasi va malakalarini shakllantirishni yuzaga keltirish; 9. O‘quvchilarda mehnatsevarlik xislatini tarbiyalash; o‘z mehnati samarasidan g‘ururlanish tuyg‘usini shakllantirish; 10. Muayyan kasb-hunar sirlarini o‘zlashtirishga erishish va boshqalar

Bolalarga Mehnat tarbiyasi berishda bog‘cha, maktab singari ijtimoiy pedagogik muassasalar katta o‘rin tutadi. Chunki bu muassasalarda Mehnat tarbiyasi ilmiy asosda tegishli mutaxassislar tomonidan uyushtiriladi. Mehnat tarbiyasini tashkil etishdagi asosiy jihat shundaki, u bolalarning yosh xususiyatlari, ruhiy, akliy va jismoniy imkoniyatlariga muvofiq bo‘lishi lozim. Bolaning imkoniyatlaridan yengil Mehnat tarbiyasi ularni zeriktirgani kabi ularning imkoniyatlaridan og‘ir topshiriqlar bolalarni bezdirishi mumkin. Mehnat tarbiyasini amalga oshirishda tizimlilik va institutizom bo‘lishiga qat’iy amal qilinishi joiz. Aks holda, har qanday qobiliyatli bola ham yetarlicha Mehnat tarbiyasi ololmasligi mumkin. Mehnat tarbiyasi uchun maktab davri eng qulay fursatdir. Birinchi navbatda, o‘qish jarayonining o‘zi og‘ir akdiyjismoniy mehnatdir. Maktabga o‘z vaqtida kelib-ketish, o‘qish-yozishni o‘rganish, berilgan bilimlarni egallash uchun o‘quvchilarga Mehnat tarbiyasi berilgan bo‘lishi kerak. Chunki o‘quv topshiriqlarini bajarish, dars o‘zlashtirish, o‘tilganlarni takrorlash, yozma ishlar bajarish, kerakli matnlarni yodlash, ko‘chirmalar olish, lug‘atlar bilan ishlay olishi uchun o‘quvchi muayyan institutizomga rioya etishi, tashkilotchilik qobiliyati va ishchanlik xususiyatiga ega bo‘lishi, ishning ko‘zini bilishi kerak. Mehnat tarbiyasida, avval aytilganidek, mehnat ta’limi va kasbga yo‘naltirish jarayonlarining ham o‘rni katta. Chunki bu jarayonlarda o‘quvchilar bevosita tegishli mehnat ko‘nikmalarini egallash va ularni mustaqil ravishda qo‘llash bosqichini o‘taydilar. Shuningdek, ular bu asnoda qaysi bir mehnat yo‘nalishi o‘ziga muvofiqroq ekanligini bilib oladilar. Shuning uchun ham mehnat ta’limi imkon qadar xilma-xil bo‘lishi hamda o‘quvchilarning aqliy, jismoniy imkoniyatlari va jinsiy xususiyatlariga muvofiq kelishi zarur.

**Adabiyotlar ro‘yxati:**

1. Xodjayev B.X. Umumiy pedagogika nazariyasi va amaliyoti. Darslik. -Toshkent: Sano standandart, 2017.
2. Hasanboyev J., To‘raqulov X.A.,.Alqarov I.Sh, Usmanov N.O‘. Pedagogika (pedagogika nazariyasi va tarixi). Oliy o‘quv yurtlari uchun darslik. -Toshkent: Noshir, 2011.
3. Ziyonet.uz.
4. Googe.com.

## «BALOG‘AT ILMI» RIVOJI XUSUSIDA MUXTASAR SO‘Z

**Rustamiy Salimaxon,**
*O‘zbekiston xalqaro islom akademiyasi,*
*O‘zbek tili va mumtoz sharq adabiyoti kafedrasi professori,*
*filologiya fanlari doktori, professor*

«Balog‘at ilmi» o‘rta asrlarda arab filologiyasiga oid sarf (morfologiya), nahv (sintaksis), aruz, qofiya va boshqa ilmlar qatorida shakllangan. U IX asrda vujudga kelib, XII asrda takomiliga yetgan.

Sharqda, xususan arab tilida balog‘at ilmi nahv, sarf va lug‘atdan so‘ng muhim mavqega ega bo‘lgan ilmlardan hisoblangani bois qadimdan arab tilshunoslari, adabiyotshunoslarining diqqat markazida bo‘lib kelgan. Olimlar bu ilmning rivojlanishi, o‘zlashtirilishiga katta e’tibor berganlar va balog‘at ilmini o‘qitish, albatta, o‘quv dasturlaridan ham joy olib kelgan va unga bag‘ishlab ko‘plab asarlar yaratilgan.

Arab xalq og‘zaki ijodi namunalari, shoirlar, notiqlar ijodida turli badiiy vositalardan juda keng foydalanib kelingan. Ular asosida adabiy til va badiiy tasvir qoidalari shakllana boshlagan. «Balog‘at»ning tarkibiga kiruvchi ayrim qismlar bo‘yicha nazariy fikrlar, dastlab Abu Usmon al-Johizning «Al-bayan va-t-tabyin», «I’jazu-l-Qur’an», abu Ubaydaning «Majazu-l-Qur’an» asarlarida, Ja’far ibn Yahyo, Sahl ibn Horun, Abu Abbos al-Mubarrad, Qudama ibn Ja’far, Abdulloh ibn al-Mu’tazz, Bashshar ibn Burd, Muslim ibn al-Valid, Abu Tammam, Hilol al-Asqariy, ibn Rashiq kabi olim va shoirlar asarlarida qayd etilgan [6:7].

Imom Abdulqohir Jurjoniy - birinchi bo‘lib balog‘at ilmiga oid mavjud nazariyalarni sistemalashtirishga bel bog‘lagan olim. Demak, Jurjoniy «Asroru-l-balog‘a» [1] va «Dalo‘ilu-l-i’jaz» [1] asarlari bilan balog‘at ilmining shakllanishiga beqiyos hissa qo‘shdi. Uning asarlarida balog‘at ilmining tarkibi tugal shaklga keltirilmagan bo‘lsa-da, ungacha bo‘lgan ko‘pgina asarlardan farq qiladi.

Abdulqohir Jurjoniydan so‘ng Abu Yoqub Yusuf as-Sakkokiy o‘zining «Miftohu-l-ulum» [2] asarida o‘zigacha bayon etilgan ma’lumotlarni qayta ko‘rib chiqdi va boblarni tartibga keltirdi.

Yusuf Sakkokiy «Miftohu-l-ulum» asariga til va adabiyot bilan chambarchas bog‘liq barcha masalalarni kiritgan. Bular: sarf (morfologiya), nahv (sintaksis), ma’oniy va bayon, badi’ (badiiy san’atlar), aruz, qofiya ilmlari.

Yusuf Sakkokiy o‘z asarining «ma’oniy va bayon ilmlari haqidagi» qismida

ungacha bo‘lgan asarlarda tarqoq holda bo‘lgan va balog‘atning asosini tashkil qiluvchi bo‘limlarni keltiradi va ularni «ilmu-l-ma’oniy», «ilmu-l-bayon» deb nomlaydi. Birinchi fasl – ma’oniy ilmi beshta bobga ajratilgan va ular «Birinchi bob istak haqida», «Ikkinchi bob so‘roq haqida», «Uchinchi bob buyruq haqida», «To‘rtinchi bob inkor haqida» va «Beshinchi bob nido (undalma) haqida» deb atalgan. Ikkinchi fasl – bayon ilmi tarkibiga tashbih, majoz, istiora, kinoya masalalari kiritilgan. So‘ngra Yusuf Sakkokiy tilning latif va jozibali bo‘lishiga xizmat qiluvchi badiiy vositalar – ma’noviy san’at turlari tiboq, muqobala, mushokala, maro‘atu-n-nazir, muzovaja, laff va nashr, jam’, tafriq, taqsim, al-jam’ ma’a-t-tafriq, al-jam’ ma’a-t-taqsim, iyhom, tavjih, iltifot, lafziy san’atlardan tajnis, ishtiqoq, raddu-l-ajz ila-s-sadr, qalb, saj’, tarsi’ turlari haqida bahs yuritadi, harflarning shakllari bilan bog‘liq san’atlarni ham ta’kidlab o‘tadi.

Sakkokiydan keyingi olimlar bu asardan keyin balog‘at ilmi haqida hech kim mustaqil asar yaratmagani va olimlar Sakkokiyning fikrlariga ergashganlarini ta’kidlaydilar.

Ma’lum bo‘ladiki, «Balog‘at ilmi»ni tarkib va tartib jihatdan bir asarga jamlanib, ilmiy jihatdan yetuk darajaga kelishi, dastlab Jurjoniy, so‘ngra Sakkokiyning benazir mehnatlari samarasidir. Undan keyingi olimlarning barchasi shu qoidalarga asoslandilar.

Shu davrda forsiy va turkiyda ham balog‘at ilmiga doir ilmiy asarlar yaratildi. Bular forsiyda bitilgan Atoulloh Husayniyning «Badoyi’u-s-sanoyi’», Umar Rodiyoniyning «Tarjimonu-l-balog‘a», Shayx Ahmad Taroziyning turkiyga oid «Fununu-l-balog‘a» asarlaridir. Shuni ta’kidlash joizki, bu asarlarning har biri tarkib va tartib jihatdan o‘ziga xos bo‘lib, mualliflar, albatta, Sakkokiy asariga qayta-qayta murojaat qiladilar, undagi ma’lumotlarga nisbatan ijodiy munosabatda bo‘ladilar.

Jumladan, XV-XVI asrlarda yashab o‘tgan Atoulloh Husayniy o‘zining «Badoyi’u-s-sanoyi’» asarini badi’ ilmiga, ya’ni nutqdagi badiiy vositalarga bag‘ishlagan. Asarda bir qancha badiiy vositalar xususida bahs yuritilgan. Bu bahsni ikki turga bo‘lish mumkin. Birinchisi, ixtilofsiz, ya’ni biror kategoriyaga berilayotgan ta’rif yoki tasnif o‘zidan oldingilariga mos keladi. Masalan, badiiy vositalardan biri saj haqida Atoulloh Husayniy: «Arabiyat ahlining bir toifasi nazdida nasrg‘a xosdur va bu toifa sajni nasr fosilalarining oxirg‘i harfta muvofiqlig‘idin iborat deb bilipturlar» deydi va Sakkokiyning «Miftohu-l-ulum» asaridan iqtibos keltirgan holda fikrini davom ettiradi: «Miftoh» sohibi, saj, ya’ni nasr bo‘laklari oxiridag‘i so‘zlar she’rdag‘i qofiya kibidur deptur. Ravshan va mashhuri ham aning ushbu qavlidur» [4:62]. Ikkinchisi, arab va ajam o‘rtasida ixtilofli bo‘lganlari. Masalan, Atoulloh Husayniy ma’naviy go‘zalliklarni ikki turga bo‘ladi va birinchi turni arab va ajam

fusahosi sanoyi’ga kiritishini, ikkinchi turni ajam olimlari sanoyi’ turkumiga, arab olimlarining barchasi nutqning zotiy go‘zalliklaridan deb hisoblab, uning bahsini ma’oniy va bayon ilmining vazifasiga kiritishlarini ta’kidlaydi. Olim bunday ixtilofga, uning bayoni badi’ ilmining vazifasi, chunki u oriziy go‘zalliklardandir, deb o‘z munosabatini bildiradi [4:122].

Shubhasiz, Husayniy ko‘p hollarda, masalan, badi’ ilmi haqidagi bahsda faqat Sakkokiy emas, balki boshqa olimlarning ham asarlariga murojaat qiladi. Masalan, ishtiqoq haqida, uni Ibnu-l-Asir, «Tibyon» sohibi va Rashid-i Vatvot kabi ba’zilar tajnis turlari qatoriga kiritmaydilar, ammo «Miftoh» va «Izoh» sohibi kabilar tajnisga tobe tarmoq deb hisoblaydilar [4:50], degan fikrni bildiradi.

XV asrda yashagan Shayx Ahmad Taroziy badiiy san’atlarga bag‘ishlangan «Fununu-l-balog‘a» [5] asarida o‘zidan avvalgi olimlar bilan bahs yuritmasa-da, badiiy vositalar ta’rifi va ularning bir qanchasiga keltirilgan arabcha misollar uning arab tilida yozilgan balog‘atga oid asarlarga ham tayanganini ko‘rsatadi. Asarda keltirilgan arabcha misollar Qur’oni Karim va hadislardan bo‘lib, aynan shularning balog‘atga oid boshqa asarlarda, ayrimlarining «Miftohu-l-ulum»da (masalan, جبّة البُرد جنّة البَرد. النبيذ بغير النغم غمّ بغير دسم سمّ.) ham uchrashi bu fikrni tasdiqlaydi. Bu asarda ham «Badoyi’u-s-sanoyi’»dagi kabi san’atlar ta’rifi va tasnifida «Miftohu-l-ulum»dan qisman bo‘lsa-da, farq qiluvchi jihatlarning borligi balog‘at ilmiga uni o‘zlashtirgan xalqlar tomonidan ijodiy yondashuv bo‘lganini ko‘rsatadi.

Balog‘at ilmining rivoji sharq xalqlari, jumladan fors va turkiy xalqlar ijodiga ham ijobiy ta’sir ko‘rsatdi va o‘rta asrlarda bu ilm qoidalariga asoslanib, uning san’atlarini mohirona qo‘llagan holda yaratilgan ko‘plab adabiy asarlar yozildi. Turkiyda ijod qilgan mumtoz adabiyot namoyondalarining badiiy asarlari orqali ularning balog‘at ilmini juda yaxshi o‘zlashtirganliklarini ko‘ramiz. Bu asarlarda balog‘at ilmining tarkibini tashkil qiluvchi til qoidalariga qat’iy rioya qilish bilan birga badiiy san’atlardan ham ustalik bilan foydalanilgan [8]. Chunki balog‘at ilmi asarda til qoidalariga rioya qilingan badiiy vositalarning bir-biriga salbiy ta’sir ko‘rsatmasligini, vaziyatdan kelib chiqib so‘zlarni takrorlash, ortiqcha so‘z va gap bo‘laklarini tushirib qoldirish hisobiga mo‘jazlikka erishishni, oz so‘z bilan ko‘p ma’no ifodalashni va aksincha, oz ma’noni mahorat bilan ko‘p so‘zlar vositasida etkazish va boshqalarni  talab qiladi. Badiiy asarda haqiqat ham, uning ifoda vositalari ham badiiy tus oladi [7:4,5]. Bu borada Alisher Navoiyning ham nasrda, ham nazmda yozilgan deyarli barcha asarlarini sanab o‘tish mumkin. Jumladan, uning «Xamsa» asaridan saj san’atiga misol keltiramiz:

«Saltanat sipehrining mehri rahshandasi va xilofat tojining la’li duraxshandasi jahonbonlig‘ jismining ruhi nozanini va kishvaristonlig‘ aynining mardumaki

jahonbini olam xalqining rafi’i va zamon ahlining badi’i, ya’ni sulton Badiuzzamon Bahodir madhida: xallallohu mulkahu va abbada davlatahu» [3:169]. Ushbu sarlavhada «saltanat» – «xilofat», «nozanin» – «jahonbin», «rafi’» – «badi’» so‘zlari mutavoziy sajni; «mehri» – «la’li», «jism» – «ayn», «olam» – «zamon», «xalq» – «ahl» so‘zlari mutavozin sajni; «raxshanda» – «duraxshanda», «jahonbon» – «kishvariston» so‘zlari mutarraf sajni hosil qilgan.

Yana bir misol: «So‘z ta’rifida bir necha so‘z surmak va so‘z ahlig‘a andin necha so‘z tegurmak va koinotqa taqaddumining sifoti, mumkinotqa taaxxurining isboti va oning pardasidin boshqa ma’niy bikri jilvadin oriy va ko‘ngul kunjida mutavoriy erkonining izhori» [3:467]. Bu misolda «koinot» – «mumkinot», «sifot» – «isbot» so‘zlari mutavoziy sajni; «sur» – «tugur», «oriy» – «mutavoriy» so‘zlari mutarraf sajni; «taqaddum» – «taaxxur» so‘zlari mutavozin sajni hosil qiladi.

Balog‘at ilmi faqat badiiy emas, balki asrlar osha yashab kelayotgan falsafiy va didaktik asarlarni yaratishda ham asos bo‘lgan. Chunki balog‘at ilmi asarlarning jahonshumulligi va abadiy tirikligiga sabab bo‘ladigan ijtimoiy ahamiyatga molik yuksak fikrlarni oliy badiiy shaklda bera olish imkonini yaratuvchi omillardan biridir.

**Adabiyotlar ro‘yxati:**

1. Abdu-l-qohir Jurjoniy. Asraru-l-balag‘a. -Bayrut-Lubnan, 2002.
2. Abu Ya’qub Yusuf as-Sakkokiy. Miftahu-l-ulum. -Bayrut, 2000.
3. Алишер Навоий. Хамса. Нашрга тайёрловчи: П. Шамсиев. –Т.: Фан. 1960.
4. Атоуллоҳ Ҳусайний. Бадойиъу-с-санойиъ. Форсчадан А. Рустамов таржимаси. –Т.: Ғ.Ғулом номидаги Адабиёт ва санъат н-ти. 1981.
5. Аҳмад Тарозий. Фунуну-л-балоға. Ўзбекистон адабиёти ва санъати. 1994 йил 18 март. –Б. 4 -5.
6. Hamid Awniy. Al-minjah al-wadih li-l-balag‘a. 1953.
7. Рустамов А. Навоийнинг бадиий маҳорати. –Т.: Ғ.Ғулом номидаги Адабиёт ва санъат н-ти. 1979.
8. Rustamiy S. Content of components of the science «balāğat». Academicia: An International Multidisciplinary Research Journal. Vol. 10, Issue 10. – P. 1332-1337.

## ARAB MAQOLLARINI O‘ZBEK TILIGA TARJIMA QILISH BORASIDA

**Aripova Zuxra Djaxangirovna,**
*O‘zbekiston xalqaro islom akademiyasi*
*O‘zbek tili va mumtoz sharq adabiyoti kafedrasi mudiri,*
*tarix fanlari doktori (DSc), dotsent.*

Millatning o‘zligini ko‘rsatuvchi milliy qadriyatlarni, xalqning madaniyatini ifodalovchi omillardan biri bu xalq og‘zaki ijodidir. Xalqlar boy ma’naviy

merosining ajralmas bir bo‘lagi sifatida yashab kelayotgan maqol, matal va iboralarni o‘rganish, ularda aks etgan xalq hayotini, insoniy tuyg‘ular tasvirini ko‘rsatish har doim dolzarblik kasb etib kelgan. Xalq og‘zaki ijodining dolzarb janrlaridan bo‘lmish maqollar tilshunoslik va folklorshunoslikda o‘rganilayotgan muhim mavzulardan biridir.

O‘zbek tilida hikmatli iboralarni umuman maqol deb atashadi [2], ammo bu tushunchani ifodalash uchun o‘ndan ortiq atama qo‘llanadi: maqol, matal, masal, naql, hikmat, tanbeh, zarbulmasal, hikmatli maqol, xalq iborasi, xalq so‘zi, donishmandlar so‘zi, donolar so‘zi, yaxshilar so‘zi, burungilar so‘zi, ulusning so‘zi, avomunnos masali, hikmatli so‘z va hokazo. Ilmiy adabiyotlarda maqol va matal atamalari deyarli farqlanmaydi. Hatto ba’zi manbalarda paremalarning turlari sifatida farqlangan bo‘lishiga qaramay, maqol va matal terminlari izohi chalkashtirib yuborilgan o‘rinlarni ham uchratish mumkin [2].

Arab maqol va matallarini o‘rganish tarixi hijriy II asrdan boshlanadi.
Bu borada nemis sharqshunos-olimi Karl Brokkelman quyidagicha yozadi: “Maqol va matallar arab adabiyotining boshidanoq olimlarning fiziqishini uyg‘otgan, tarixchi va filologlar maqollarni to‘plash va sharxlar berishda bir-birlari bilan o‘ziga xos bellashdilar” [3].

Arab maqollariga xos leksik-semantik xususiyat ularning obrazliligida namoyon bo‘ladi. Obrazlarni tasvirlash arab maqollarida  majburiy komponent emas, lekin shunga qaramay tasviriy bayon  ko‘plab maqol va matallarda o‘z aksini topgan [4].

Arab tilidagi maqollarni tarjima qilishda frazeologik birliklarni tarjima qilishda bo‘lgani kabi ba’zi jihatlarni e’tiborga olish kerak bo‘ladi. Maqol va matallarning tarjima qilishda ularning strukturaviy-tipologik va funksional-semantik yondashuvlarga tayanish zarur.

Arab tilidan o‘zbek tiliga tarjima qilishda arablar hayotidagi aniq tarixiy voqealarni aks ettiruvchi va o‘ziga xos nomlarni (mashhur arab hukmdorlari, sarkardalari, donishmandlarining ismlari, geografik nomlar va boshqalar) o‘z ichiga olgan maqollar alohida qiyinchilik tug‘diradi.

إِنَّمَا  خَدَشَ الخُدُوشَ أَنُوشُ

Maqolini tarjima qilishda so‘zma-so‘z yondoshadigan bo‘linsa, “U Anushning xatlarini tirnaydi” – deb olinadi. Albatta ko‘rinib turibdiki, ushbu maqolni tarjima qilgan shaxs hech narsani tushunmaydi. Agar tarjimon Anush Odam Atoning nabirasi va adabiy asarlarni harflar bilan yozishni boshlagan birinchi shaxs ekanligini bilmasa, ma’nosini tushunish qiyin kechadi. Arablar bu maqolni eskirgan narsalarni gapirganda, qo‘llaydilar [5].

O‘zbek tilidagi vatanga sadoqat, oila mustahkamligiga oid maqollar boshqa tillarda ham mavjud. Qarindoshlik, oila yoki qabila omon qolish, vatanga sadoqat tamoyili, arab mentalitetiga xos bo‘lib, butun arab Sharqida o‘zini namoyon qiladi [6]

**جَاءَ بِقَرْنَيْ حِمَار** - Agar bu maqolni arab tilidan o‘zbek tiliga to‘g‘ridan to‘g‘ri tarjima qilinsa “Eshak shoxi bilan keldi” – degan ma’noni beradi. Bu maqol yolg‘on va bema’ni gaplarni gapiruvchi kishilarga nisbatan qo‘llaniladi. Eshakni shoxi bo‘lmasligini yolg‘onchiga qiyos qilingan.

Arablar uchun ularning vatani buyuk ehtirom va ehtiromga loyiq muqaddas maskandir. Arab tilida “بلد” (shahar), “وطن” (mamlakat yoki millat), “أم الأرض” (yer onasi) kabi vatanning turli o‘lchovlarini ifodalovchi ko‘plab so‘zlar mavjud. Bu so‘zlar arablarning o‘z vatanlari bilan chuqur hissiy va ma'naviy aloqalarini aks ettiradi.Arablar o‘z vataniga bo‘lgan muhabbatlarini turli yo‘llar bilan ifodalaydilar. Ular o‘zlarining an'analari va madaniy merosini musiqa, raqs va san'at orqali ulug‘laydilar. Ular o‘z merosini saqlab qolish uchun o‘zlarining xalq og‘zaki ijodi, hikoyalari va urf-odatlarini yosh avlodga o‘rtoqlashadilar. Shuningdek, ular o‘z vatanini himoya qilayotgan, uning suvereniteti va mustaqilligini himoya qilayotgan o‘z rahbarlariga katta hayrat va sadoqat bildiradilar.

O‘z qabilasiga sodiqlik va sadoqat qadim zamonlardan beri arablar orasida qadrlanib, rag‘batlantirilib kelinayotgan, bir o‘zgarmas fazilatga asoslangan. Bu vatanparvalikni buzilishi keskin qoralangan. Unda oqsoqollarga, birinchi navbatda ota-onalarga hurmat, hayot davomida va hattoki o‘limdan keyin ham ularga hurmat ko‘rsatib eslab turishlik farzandlik burchi va itoatkorlik tushunchalarida ko‘rinadi. Ushbu qoidalardan tashqariga chiqish ko‘pincha qabiladan chiqarib yuborish bilan tahdid qilingan, ba’zan esa o‘lim ham hukm qilingan.

عليك أن تملأ قلبك بأن لا وطن لديك إلا الأرض التي تعيش فيها.

Bu maqolni so‘zma so‘z tarjima qilinsa, “Siz yashayotgan yerdan boshqa Vataningiz yo‘qligiga yuragingiz bilan his qilishingiz kerak” yoki faqat Sen yashayotgan yer yuragingni to‘ldiradi” deyish mumkin. Buning o‘zbek tilidagi muqobil varianti “Vatandan yiroqlashgan — nomusdan o‘lar”, “Tug‘ilgan yerdan ko‘ngil uzilmas, Yurt qo‘riganning yurti buzilmas”.

Arab maqollarida ham o‘zbek maqollarida ham “vatan” onaga “أم الأرض” (yer onasi) qiyoslanadi. Масалан: “Ona yurting – oltin beshiging”; “Ona yerning tuprog‘i ona sutidek aziz”; “Ona yurting omon bo‘lsa, Rangi ro‘ying somon bo‘lmas”.

ليس أعذب من أرض الوطن.

Bu maqolni so‘zma so‘z tarjima qilinsa, “Vatan yeridan shirinroq (totliroq) narsa yo‘q”. Bu o‘zbek maqollarida “Har kimning o‘z eli — o‘ziga shirin” tarzida aytiladi.

Arab tilidagi maqollarni tarjima qilishda frazeologik birliklarni tarjima qilishda bo‘lgani kabi ba’zi jihatlarni e’tiborga olish kerak bo‘ladi. Maqol va matallarning tarjima qilishda ularning strukturaviy-tipologik va funksional-semantik yondashuvlarga tayanish zarur.

**Adabiyotlar ro‘yxati:**

1. Mirzayev T. Va boshqalar. O‘zbek xalq maqollari. -T.: Sharq, 2005. – B.4
2. Berdiyorov X. O‘zbek va ingliz tilidagi maqollarda “do‘stlik” konsepti ifodalanishi//Science and education scientific journal, 2020. №1. – B.22-28
3. The Encyclopaedia of Islam. Vol. 1. Leyden: E. J. Brill, 1913–1936. – P.408.
4. Закиров Р.Р. Особенности перевода арабских паремий на русский язык // Филология и культура. Казань: Казанский (Приволжский) федеральный университет, 2013. № 1 (31). С. 50.
5. Мингазова Н.Г., Закиров Р.Р.Теория и практика перевода (арабский язык). Учебное пособие / – Казань: К(П)ФУ, 2011. – С.222.
6.К ухарева Е.В. Пословицы и поговорки как отражение общности морально-этических норм социальной жизни арабских народов (семейно-родственные связи)// Филологические науки в МГИМО. №16 (31) 2004 г. -С. 43.

## ОГАҲИЙ ҒАЗАЛЛАРИДА БАДИИЙ САНЪАТЛАР ЖИЛОСИ

**Турдиева Ойдин Зафардиновна,**
*Ўзбекистон халқаро ислом академияси*
*Ўзбек тили ва мумтоз шарқ адабиёти кафедраси доценти,*
*филология фанлари доктори, доцент.*

**Арифджанов Зокир Тохирович,**
*Ўзбек тили ва мумтоз шарқ адабиёти*
*кафедраси катта ўқитувчиси*
*+998977639941.*

Мумтоз шарқ шеърияти, хусусан мумтоз ўзбек адабиётида образларни таъсирчан шаклда ифодалашда бадиий санъатлар – ташбеҳ, истиора, талмеҳ ва бошқа санъатларнинг ўрни беқиёсдир.

Маълумки, талмеҳ мумтоз адабиётдаги шеърий санъат бўлиб, шеърда машҳур тарихий воқеа-ҳодиса, жой номи, тарихий-афсонавий шахслар номини келтириш орқали бадиий фикрни янада таъсирчанрок етказишни мақсад қилади. Муҳаммадризо Огаҳий ижодини кузатиш давомида шоирнинг Қуръонда номлари келган пайғамбарлар номлари, Сибавейҳи каби тарихий, Фарҳод каби афсонавий, Бесутун, Бобил, Жайҳун каби тарихий георафик жой номлари воситасида талмеҳ санъатининг намуналари яратганига гувоҳ бўлиш

мумкин. Бу шахслар ва географик номлар шоир мақсадини очиқлаш воситаси, шунингдек, оз сўз билан кўп маъно ифода қилишга ёрдам беради.

Шоирнинг “Не тонг сансиз ҳалок ўлсам” деб бошланувчи ғазали ишқий ғазал бўлиб, бу ғазалда Исо пайғамбар талмеҳи келтирилади:

*Ғамим йўқтур агар ишқ ичра ҳар кун юз карат ўлсам –*
*Ки, нутқи руҳпарвар дилбари Исо нишонимсан.*

Биламизки, Исо пайғамбарга берилган қатор мўъжизалар орасида ўликни тирилтириш мўъжизаси ҳам бўлган. Шоир Огаҳий юқоридаги байтда Исонинг ушбу мўъжизасига ишора қилмоқда. Яъни ошиқ – лирик қаҳрамон маъшуқанинг ишқида ҳар куни юз карра ўлса-да, бу ўлимдан унга ҳеч қандай ғами йўқлигини таъкидламоқда. Негаки, маъшуқада ҳам Исога берилган мўъжиза нишонаси мавжуд экан. Шоир ишқ ичра юз карра ўзлса ҳам, юз карра тирилиш имкони борлигини билдирмоқда. Ушбу ғазалида яна бир бор Сулаймон пайғамбар номини келтиради:

*Назр бир гўшаи чашминг била қилсанг манга басдур –*
*Ки, манман бир гадоу сан Сулаймони замонимсан.*

Сулаймонга ерда ҳокимлик, мол-мулкда кенглик ва илмда барака берилгани маълум. Бу байтда лирик қаҳрамонни бир гадо-ю, маъшуқани Сулаймон замонасининг вакили, яъни ҳукмронлик, билим ва мол-дунё эгаси эканига ишора қилмоқда.

Огаҳийнинг “Ўртанур” радифли ғазалида ҳам талмеҳ санъатидан моҳирона фойдаланганига гувоҳ бўлиш мумкин:

*Чексам ўтлуғ оҳ ҳажринг бирла гардун ўт бўлуб,*
*Ҳам куёр хуршид ҳам Исою Марям ўртанур.*

Байтдаги талмеҳ моҳиятини англаш учун ўқувчидан, аввало, ишора объектини таниб олиш, шундан кейингина лирик қаҳрамон руҳий ҳолатини ривоятга қиёсан тасаввур этиш мумкин. Ийсо алайҳиссалом ҳақидаги ҳар бир сўз Биби Марямсиз ўтмайди. Марям Исо алайҳиссаломнинг оналари. Ибодатхонада вояга етган, поклиги ва тақвоси билан машҳур бўлган бокира қиз Марям учун эрсиз бола туғиш ўлимдан ҳам даҳшатли эди. Марям Исони туққанларидан кейин у кишига турли нопок туҳматлар бўлган. Огаҳий бу талмеҳни қўллаш орқали лирик қаҳрамоннинг ҳажр оҳининг даражасини кўрсатмоқда, яъни унинг ҳажр жафосидан нафақат хуршид – қуёш, балки Исо ва Марям ҳам ўртанар экан. “Кўзимга жилвагар ул ёр” деб бошланувчи ғазалида ҳам Огаҳий талмеҳни қўллашда давом этиб шундай дейди:

*Масиҳ нутқиму ўлган танимға жон берган,*
*Ва ё лаби аро гуфториму экан оё* [1].

Бу байтда шоир яна бир бор Исо пайғамбар номини тилга олади, бироқ исми билан эмас, лақаблари – “Масиҳ”ни қўллайди ва пайғамбарнинг ўликларни тирилтириш мўъжизасини эслатмоқда.

Муҳаммадризо Огаҳий ўз ғазалларида Қуръоний қиссаларда номлари келган пайғамбарлар номини талмеҳ санъати орқали кўп қўллайди. “Ком ҳосилдур манго” деб бошланувчи ғазалда шоир Юсуф жамолининг нури Бобил чоҳини ёритди деган маънони беради:

*Йўқса мақсад Юсуфни равшан жамоли меҳрининг,*
*Партави бирла мунаввар чоҳи бобилдир манго* [1].

Шоирнинг “Илм ёд бўлмиш анго” ғазалида эса машҳур араб филологи Сибавейҳи номи билан машҳур Абу Бишр ибн Усмон ал Басрий номини келтирган:

*Сарфу наҳву мантиқ ичра токи саъй этти аён,*
*Себвайҳ руҳи қилур таҳсину ҳам имдод анго* [2].

Шоир бу мисралар билан ғазалда мадҳ этилаётган малак сиймонинг илмини васф этмоқда. Ул малак сиймо сарфу-наҳв, яъни гармматикада, мантиқ илмида етукликка етибдики, VIII асрда яшаб ўтган олим Сибавейҳининг руҳи унга таҳсин ўқиши баёни келмоқда.

“Ишқ завқини еткур” ғазалида эса шоир бир неча жой номларини талмеҳда келтиради:

*Кўзларим ёшин ишқинг ичра оқизиб ҳар ён,*
*Бирини айлабон Жайҳун, бирини қил Арас, ё раб* [3].

Жайҳун – Амударёнинг қадимги номларидан бири, Арас эса Озарбайжондаги дарё. Огаҳийнинг юқоридаги байтида Жайҳун ва Арас дарёларининг сувлари ва лирик қаҳрамоннинг кўз ёшлари қиёсланганини, бу қиёс муболағали тарзда амалга ошганини кузатамиз.

Шоирнинг ғазаллридан ташқари, маснавийлари, мураббалари, рубоийлари, таржиъбандлари, мусамманлари ва қасидаларида ҳам талмеҳ санъатининг гўзал намуналарини учратишимиз мумкин.

Юқоридаги мулоҳазалардан келиб чиқиб хулоса қиламизки, талмеҳ санъати Муҳаммадризо Огаҳий ғазалларида етакчи шеърий санъатлардан бири ҳисобланади. Шоир талмеҳ санъатидан ошиқнинг ҳолатини ифодалаш, муаъшуқанинг хислатларини таърифлаш, муайян тарихий ҳодиса ва шахсларга ишора қилиш мақсадида фойдаланади. Шоир ғазалларида тасвирланаётган ҳолат, ифода этилаётган фикр билан тарихий ёки бадиий фактлар орасида муштарак нуқталар мавжуд.

**Адабиётлар рўйхати:**

1. Муҳаммад Ризо Мироб Эрниёзбек ўғли Огаҳий. I жилд. -Тошкент, 1971.
2. Муҳаммад Ризо Огаҳий. Комил Аваз / Жаҳон адабиёти. -Тошкент, 2009. -№10.
3. Mumtoz adabiyot vakili Ogahiy ijodida ishq mavzusi. Z.Qosimova. Oriental Art and Culture. Scientific-Methodical Journal – (2) 2020.

## “MIFTAHU-L-ULUM” ASARIDA MASDAR (HARAKATNOMI) VA UNING YASALISHI

**Akmalxonov Akmalxon,**
*O‘zbekiston xalqaro islom akademiyasi O‘zbek tili va mumtoz sharq adabiyoti kafedrasi katta o‘qituvchisi, filologiya fanlari bo‘yicha falsafa doktori, PhD. (91)0099252.*

**Nilufar Rahmonova**,
*O‘zbekiston xalqaro islom akademiyasi matnshunoslik va adabiy manbashunoslik yo‘nalishi 1-kurs magistranti.*

Sakkokiy “Miftahu-l-ulum” ikkinchi bo‘limining birinchi faslini “Harakat nomining shakllari haqida” (“الفصل الأول في هيئات المصادر”) deb nomlaydi. Olim ushbu mavzu doirasida ko‘proq ilmiy xulosalarga tayanib, quyidagi fikrlarni bildirgan: “Ziyodalardan holi bo‘lgan uch undoshli o‘zak fe’llarning masdar shakllari ko‘p bo‘lib, aniq soni yo‘q”[1]. Bu o‘rinda u fe’llar ichida eng murakkab hisoblanuvchi ziyodadan xoli uch undoshli o‘zak fe’l masdar shakllarining soni juda ko‘p ekanligini ta’kidlab, shu turdagi fe’lning yana bir murakkab o‘zgachaligi bo‘lgan “ikkinchi o‘zak undosh harakati”ni masdar shakllariga bog‘laydi. Jumladan, “Agar o‘timsiz fe’l bo‘lib, hozirgi-kelasi zamonda o‘rta undosh harakati “fatha” [a] bo‘lsa, harakat nomi فعول qolipida (رَكَعَ- “ruku qildi” hozirgi-kelasi zamon shakli يركَع , bundan harakat nomi esa ركوع- “ruku qiluv”), fe’lning hozirgi-kelasi zamonda o‘rta o‘zak undosh harakati “kasra” [i], o‘timli bo‘lsa, harakat nomi فعْل shaklida, o‘rta o‘zak undoshi “damma” [u] bo‘lsa, فعالة shaklida hosil bo‘ladi” [MU, 19a]. Keltirilgan ushbu ma’lumotda olim fe’lning morfologik xususiyati bilan birga semantik xususiyatiga ham e’tibor qaratilishi kerakligini ta’kidlagan edi.

Sibavayhi, Ibn Sarroj, Abu Qosim Zujajiy, Ali ibn Ismoil, Ibn Qobisiy, Ibn Ya’ish, Ibn Usfur, Ibn Molik asarlarida fe’lning semantik xususiyatidan kelib chiqib,

[1] MU – Имом Аба Яъқуб Юсуф ибн Абу Бакр ибн Маҳаммад Саккокий. Мифтаҳу-л-улум. Анқара Milli Kütüphanesi. Қўлёзма 26 Hk 192 рақам. – 244 в.

ba’zi qoliplar keltirilgan. Ular masdar shakllari ko‘p bo‘lgan uch undoshli o‘zak, ziyodadan xoli fe’llarga tegishlidir. Bular:

1. Fe’l hunar yoki boshqaruv sohasini ifodalasa, uning masdari فِعالة qolipida bo‘ladi: زرع - (dehqonchilik qildi) زراعة - (dehqonchilik qilish), أمر - (amirlik qildi, buyurdi) إمارة - (buyurish, amirlik qilish).

2. Fe’l harakat va hodisalarni ifodalasa, uning masdari فعلان qolipida bo‘ladi: غلى - (qaynadi) غليان - (qaynash), ثار - (to‘s-to‘palon ko‘tardi) ثوران - (to‘s-to‘palon ko‘tarish).

3. Fe’l harakatlanishni ifodalasa, uning masdari فعيل qolipida bo‘ladi: رحل - (jo‘nadi) رحيل - (jo‘nash), دب - (emakladi) دبيب - (emaklash).

4. Fe’l norozilik munosabatini ifodalasa, uning masdari فِعال qolipida bo‘ladi: أبى - (qarshilik qildi) إباء - (qarshilik qilish), جمح - (o‘jarlik qildi) جماح - (“o‘jarlik qilish”).

5. Fe’l biror kasallik bilan og‘rishni ifodalab, فعِل bobidan bo‘lmasa, uning masdari فُعال qolipida bo‘ladi: زكم - (shamollamoq) زُكام - (shamollash), سعل - (yo‘talmoq) سُعال - (yo‘talish).

Agar فعِل bobida bo‘lsa, uning masdari فعَل qolipida bo‘ladi: ورِم - (shishgan bo‘ldi) ورم - (shishgan), وجِع - (og‘rimoq) وجَع - (og‘riq).

6. Fe’l ovoz chiqarish bilan bog‘liq bo‘lsa, uning masdari فُعال yoki فعيل qoliplaridan birida bo‘ladi: نهق - (hangramoq) نهيق - (hangrash), ضج - “qichqirdi) ضجيج - (qichqirish).

7. Fe’l rang-tus bilan bog‘liq holatni ifodalasa, uning masdari فُعلة bo‘ladi: حمر - (qizardi) حمرة - (qizarish), صفر - (sarg‘aydi) صفرة - (sarg‘ayish).

Masdarni semantik jihatdan uch turga bo‘lib olish mumkin:

1. Umumiy masdar (المصدر العام) – o‘zi hosil bo‘lgan fe’lning barcha o‘zak harflarini qamrab olib, harakat va holatni ifodalaydi (qarang: 16: 3- juz, 399- bet). Masalan: جلس – (o‘tirdi) fe’lidan جلوس – (o‘tirish) masdari. Harakat va holatni ifodalash bilan bir qatorda ularni nomlash xususiyatiga ega bo‘lgan, shuningdek, ba’zi harflari (ziyoda yoki asl harflari)dan xoli bo‘lgan masdarlar اسم المصدر “masdar nomi” deb ataladi. Masalan: والله أنبتكم من الأرض نباتا - (Alloh sizlarni yerdan o‘stirib chiqaradi. Nuh surasi, 17-oyat). Fe’l أنبت, masdar nomi نبات (o‘stirish).

2. Bir martalik masdar (اسم المرة) – fe’ldan anglashilgan harakat va hodisa bir marta sodir bo‘lishini ifodalaydi. Buning qolipi: فعلة. Bu qolip ziyodadan xoli uch undoshli o‘zak fe’llar uchun tegishli bo‘lib, qolgan fe’llar uchun umumiy masdarning oxiriga muannaslik ة “tā” sini qo‘shish orqali hosil qilinadi. Masalan: فنظر نظرة في النجوم - (U yulduzlarga bir nazar soldi. Soffat surasi, 88-oyat).

3. Shakl va sifat masdari (مصدر الهيئة) – fe’ldan anglashilgan harakat va hodisa qanday amalga oshganligini ifodalaydi. Ushbu masdar qolipi: فِعلة [qarang: 67: 191]. Masalan: وإذا ذبحتم فأحسنوا الذبحة - (Jonliq so‘yadigan bo‘lsangiz, so‘yishni oson holda qiling.

Morfologik jihatdan masdarni ikki turga bo‘lib olish mumkin:

1. مفعِل، مفعَل qolipida yasaluvchi masdar ( المصدر الميمي). Bunday masdar turi ziyoda harf bo‘lgan “mīm” bilan boshlanadi. Bunga misol: ضرب - (urdi) fe’lidan ushbu turdagi masdar مضرَب – (urish).

2. Yasama masdar (المصدر الصناعي) – so‘zning oxiriga tashdidli «yā”va muannaslikni ifodalovchi ة “tā” qo‘shish orqali yasaladi. Bu qo‘shimcha qo‘shilgan so‘z o‘zakning belgi, xususiyatini ifodalaydi. Bunga misol: إنسان – (inson) إنسانية – (insoniyat).

Sakkokiy uch undoshli o‘zaklar haqida yozganidan keyin o‘zining prinsipi asosida fe’llarni tartiblab, ziyoda harfdan xoli bo‘lgan to‘rt undoshli o‘zaklarning masdar shakllari haqida: “To‘rt undoshli o‘zak fe’llar harakat nomi shakli ikkita bo‘lib, ular فعللة va فعلال hisoblanadi” deb bayon qilgan . Bunday fe’llarning morfologik tuzulishiga e’tibor qaratib, bir harfi ikki marta qo‘llangan fe’lning (قلقل - silkindi) masdar shakli فِعلال qolipi bilan bir qatorda فَعلال da (قلقال - silkinuv) ham yasalishini yozadi[1].

Fe’llarning masdar qoliplari harflar soniga ko‘ra bir-biridan farq qiladi. Birinchi uch undoshli o‘zak ziyoda harfdan xoli fe’llarning masdarlari juda ko‘p ekanligi Sakkokiy tomonidan aytildi. Bu borada ularning shakli qirqdan ortiq deb hisoblovchi tilshunoslar ko‘pchilikni tashkil etadi. Mahmud Zamaxshariy uch undoshli o‘zak ziyoda harfdan xoli fe’llarning 32 ta qolipi bor ekanligini Sibavayhidan naql qiladi.

## ЮСУФ ДАВЛАТЎҒЛИНИНГ “ВИҚОЯ” ТАРЖИМАСИ ХУСУСИДА

**Зафар Нажмиддинов,**
*Ўзбекистон халқаро ислом академияси ҳузуридаги Малака ошириш марказининг Наманган минтақавий филиали ўқитувчиси, тарих фанлари номзоди.*

[1] MU – Имом Аба Яъқуб Юсуф ибн Абу Бакр ибн Маҳаммад Саккокий. Мифтаҳу-л-улум. Анқара Milli Kütüphanesi. Қўлёзма 26 Hk 192 рақам. – 244 в.

Усмонли империясида фиқҳ илми ривожида маҳаллий туркий тилларда таълиф қилинган асарлар ўзига хос ўринга эга. Улар ичида “Ҳидоя” ва “Виқоя” таржималари кўплаб учрайди. Ҳанафий фиқҳи бўйича усмонли туркчада илк асар таълиф қилган олим Юсуф Давлатўғли ҳисобланади. Ушбу олим ўзининг туркий тилга бўлган эътибори билан машҳур усмоний султони Мурод II (1421-1444 ва 1446-1451 йиллар орасида ҳукмронлик қилган) даврида яшаган. Юсуф Давлатўғли араб адабиёти билан бирга фиқҳ илмини ҳам яхши ўрганганi сабабли “Виқоя”ни усмонли туркчага шеърий таржима қилиш имконини берган.

Таржима муаллифи ўз асарини 827/1423 йилда бошлаган ва бир йил ичида тамомлаб, султон Мурод II га туҳфа қилган. Ушбу таржиманинг юзага келишида, шубҳасиз аҳоли ўртасида фиқҳий асарлар таржимасига талаб бўлганини таъкидлаш лозим.

Мазкур таржима қўлёзмаларда “Таржуме-и Виқоя назман” ёки “Виқоятнома” деб ҳам аталади [1:243-244]. Асарнинг кўплаб қўлёзма нусхалалари бугунгача етиб келган. Улардан бири Сулаймония кутубхонаси Измир бўлими 218 рақами остида сақланади. Ушбу нусха 213 варақ бўлиб, ҳар бетда 15 сатр ўрин олган. Ўқиш осон насх хатида ёзилган ҳамда тўлиқ бўлмиш ушбу нусха 873 йил жумодо-л-охир ойининг охири / 1469 йилнинг аввалида Исо Дарвиш исмли котиб томонидан кўчирилган. Қўлёзма аввалида бобларнинг қайси варақдан бошланганини кўрсатувчи мундарижа ўрин олган. Матн сўнгида ушбу қўлёзманинг Аясофя масжидида ёзиб тугатилгани ҳақидаги қайд ўрин олган (вар. 213а).

Бошқа нусхаларда асар номи “Виқоянома”, “Китоб ал-баён”, “Туҳфа-и Муродия”, “Таржама-и Виқоя назман” (Сулаймония кутубхонаси Фотиҳ 1533), “Таржамат Виқоят ар-ривоя фи масоил ал-Ҳидоя” (Ҳожи Маҳмуд Афанди 4439), “Таржамат ал-Манзума” (Чалабий Абдуллоҳ Афанди бўлими 138), “Манзум фиқҳ китоби” (Ёзма бағишлар 1571) ва “Муроднома” (Турк тили муассасаси кутубхонаси 100) шаклида учрайди.

Юсуф Давлатўғли муқаддимада асарни туркий тилда ва назм шаклида ёзгани учун салбий муносабат билдирувчилар борлигидан хавотирини баён қилган. Бу хил танқидларга жавобан у Абу Ҳанифанинг Қуръоннинг форсий тиловат жоизлиги ҳақидаги фатвоси ҳамда ўзи яшаган даврда назмий ва таржима асарларнинг кўплигини таъкидлаб ўтади.

Таржиманинг кириш қисми “Шеърий китобнинг баёни ҳақида фасл” (фаслун фи баён назм ал-китоб) деб номланган ва унда “Виқоя”ни таржима

қилишга бўлган сабаблар айтилган. XV асрга келиб фиқҳ китоблардан айримлари ёдлаш учун қулай шеърий ҳолатга келтирилган ва фақиҳ- шоирлар толиби илмлар томонидан танқидсиз уламо сифатида қабул қилинганлар. Давлатўғли ўзига замондош муҳаддис ва муфассирларлардан бир нечталари дарсларини туркийча олиб бораётганларини ҳам эслатиб ўтган [2: 2б].

Айни пайтда, “Виқоя” таржимасининг бошқа ўринларида туркий тилда ёзишдан хижолат қилувчиларга раддия ҳам ўрин олган: “Абу Ҳанифага кўра, матнда асосий мақсад маънодир, сўзланган лафз эса маънони етказиш учун бир воситадир. Шу нуқтаи назардан Қуръонда маъно лафздан муҳимроқдир; унинг форсча таржимасини ўқиш ҳам қироат ҳисобланади ва форсча ўқилган намоз жоиздир.

Шу сабабли, туркийча сўзлаган кишиларни ҳам танқид остига олмаслик лозим”.

*Давлатўғли ўз фикрини шеърий тарзда қуйидагича баён қилган:*

*“Тингла энди туркча манзум бир китоб,*
*Этдигим учун сиз манга қилманг итоб.*
*Эй, неча кўрдик улуғ олимларни,*
*Илм ила омилу комилларни.*
*Турк тилинча туздилар бунча китоб*
*Маъно юзиндан кўтардилар ниқоб.*
*Кимса кўриб уни инкор этмади,*
*Ҳам этканлар ҳам ҳеч ор этмади.*
*Узрини ҳам анда қилдилар баён,*
*Хайри нос ўлмоқ тиладилар ҳамон.*
*Яъни, маъно фаҳм ўлур бэ-илтибос,*
*Манфаат кўрур бас ундан жумлаи нос.*
*Бас, булар билан беним узрим битар,*
*Назми учун яна манзума етар.*
*Уни манзум айламиш таълиф эдан,*
*Онга ҳам таън ўлмади ҳис кимсадан.”* [2: 3а]

Давомидан у ўзининг туркий тилга бўлган эҳтиромини қуйидаги байт орқали баён этган:

*“Туркий ўлмоқ манзум ўлмоқ, бас калом,*
*ана ҳич айб ўлмазмиш, вассалом”.*

Давлатўғли “Виқоя” таржимасида барча шаръий ҳукмларни қамраб олишга ҳаракат қилгани, улар шаръан ҳар бир мусулмон билиши фарз бўлган

ҳукмлар эканини айтади. Айниқса, араб тилини яхши билмайдиган қозилар бу таржимани кўп ўқишлари лозим эканига урғу берган. Муаллифга кўра, асар аҳоли сўзлашадиган усмонли туркий тилда бўлгани сабабли улар “Виқоя” мазмунини тушунишда қийинчилик сезмайдилар. Бу ўз навбатида, “Виқоя”ни таржима қилишдан бир мақсад қозилар учун мустақил дарслик ёзиш бўлганини кўрсатади.

**Адабиётлар рўйхати:**

1. Mustafa Özkan. Devletoğlu Yusuf / Türkiye Diyanet Vakfı İslam Ansiklopedisi. -Истанбул: TDV Yayınları, 1994. 9-жилд, 243-244-б.
2. “Виқоя” таржимаси. Сулаймония кутубхонаси, Ёзма бағишлар бўлими, қўлёзма №1571.

## «AT-TUHFATUZ ZAKIYATI FIL LUG‘ATIT TURKIYA» ASARINING TIL XUSUSIYATLARI

**Fatxullayeva Fayoza, Ximmatova Gulnora,**
*Chirchiq davlat pedagogika universiteti,*
*Toshkent, O‘zbekiston.*

Dunyo lug‘atchiligi tarixi qadim ming yilliklarga borib taqaladi. Shuningdek, o‘zbek lug‘atchiligi ham o‘zining uzoq taraqqiyot bosqichiga ega. O‘zbek lug‘atchiligining ilk shakllanish davri Xl asrda yashab ijod qilgan qomusiy olim Mahmud Qoshg‘ariyning “Devoni lug‘atit turk”asaridan boshlanadi. Ushbu asar turkiy tilshunoslikning bizga ma’lum bo‘lgan eng yirik merosidir. Olim ushbu asari bilan o‘zbek lug‘atchiligi taraqqiyotiga ilk tamal toshini qo‘ydi desak mubolag‘a bo‘lmaydi.

Xlll-XIV asrlar davomida arab tilida turkiy tillarning leksik,fonetik va grammatik xususiyatlariga bag‘ishlangan bir qancha asarlar vujudga keldi.Turkiy xalqlar mo‘g‘ullar qaramog‘ida bo‘lishiga qaramasdan, ilm-fan va madaniyat ushbu davrda rivoj topgan.Shu bilan birga bu davrda turkiy til va uni o‘rganishga ishtiyoq kuchaygan.Shuning natijasida turkiy til grammatikasi va uning lug‘atchiligiga bag‘ishlangan bir qator ilmiy asarlar yaratildi. Ularning ko‘pchiligi til o‘rganish maqsadida yoki qiyosiy xarakterda yozilgan. “At tuhfa”, “Kitob al-idrok”, “Sangloh”, “Abushqa” kabilar bunga misol bo‘la oladi.

Muallifi, yozilgan joyi va yili haqida aniq ma’lumotlar bo‘lmagan “At tuhfa” asari lug‘atchilik tarixidagi muhim manbalardan biridir. Ushbu asarning to‘liq nomi

“At tuhfatuz zakiyati fil lug‘otit turkiyya”dir. Ma’nosi “Turkiy til haqida noyob tuhfa”. Kitob nomi arabiy yozuvida التحفة الزكية في اللغة التركية shaklida berilgan. Asar muallifi noaniq bo‘lishiga qaramasdan ushbu asarni yozgan yozuvchi ancha martabali shaxs bo‘lgan. Buning isboti tariqasida yozuvchi asar boshida : “Mendan (bu ishni) so‘raganlarga xo‘p deb va’da qildim. Tangridan muvaffaqiyat va yordam so‘radim”, - deyilgan. Muallif Mahmud Qoshg‘ariy izidan borib turkiy qabilalar tillarini, ularning o‘zaro va farqli xususiyatlarini grammatik va leksikologik holatlarini ko‘rsatishga harakat qilgan. Asar Misrda yozilgan va uning bizgacha yetib kelgan yagona nusxasi Istanbuldagi Boyazid kutubxonasida saqlanadi. Qo‘lyozma 91 varaq 182 betdan iborat, har bir betda 7 ta so‘zga sharh berilgan va ular 13 ta qatorga joylashtirilgan. Asar kirish, 3000 ta so‘zlik lug‘at va grammatikaga oid alohida bobdan tarkib topgan. Lug‘atda va grammatika qismida berilgan asosiy so‘zlar mamluklar davrida shakllangan qipchoq tiliga oid. Undagi qipchoqcha so‘zlar qizil rangli, arabcha so‘zlar qora rangli siyohda yozilgan. Asarning 29 bobi lug‘at qismini, 64 bobi esa qipchoq tili grammatikasini tashkil etadi.

“At-tuhfatuz zakiyati fil lug‘atit turkiya”da turkman, tatar, qarluq tillari haqida ham ma’lumotlar keltirilgan bo‘lsa-da, asosiy so‘zlar mamluk-qipchoq tiliga oid. Muallif bu haqida shunday yozadi: “Men bu asarda qipchoq tiliga asoslandim. Chunki eng ko‘p qo‘llaniladigan (ilg‘or) til qipchoq tilidir. Turkman tilini bu ishda bayon qilmadim. Faqat zarurat bo‘lgandagina ko‘rsatdim”.

Shuningdek, muallif asarda Abu Hayyon G‘arnatiyning (1256–1344) qipchoq tili haqidagi “Kitob ul idrok li lisan al-atrok” asaridan ham foydalanganini aytib o‘tgan. Bu nodir yodgorlik 1922-yili turk olimi Fuat Ko‘pruluzoda tomonidan fanga ma’lum qilingan. Shundan keyingina polyak olimi A.Zayanchkovskiy, venger olimi T.Xalal-Kun 1942-yilda ushbu asarning faksimilesini nashr ettirgan. 1945-yil yana bir turk olimi Boyad Atalay asarni turk tilidagini tarjimasini nashr ettirib, asarning to‘liq lug‘ati va fotokopiyasini ilova qilgan. 1968-yilda esa Solih Mutallibov asarni o‘zbek tiliga tarjima qilgan. Yuqorida ismi zikr etilgan, Solih Mutallibovdan boshqa barcha olimlarda “Tuhfa”dagi so‘zlarni o‘z tili doirasida tahlil qilish ko‘zga tashlanadi va ularning hammasi asardan o‘z tili uchun nimadir o‘zlashtirishga harakat qilgan. “At-tuhfa” lug‘ati hozirgi kundagi qaysi tilga yaqinligi doimo bahstalab mavzu bo‘lib kelgan. Ayrimlar uni o‘g‘uz tiliga, boshqalari qipchoq tiliga yaqin deb topishgan. T.Xalal-Kun mamluk-qipchoq tilidagi yodgorliklardagi so‘zlarni dialektlarga ko‘ra uch guruhga ajratgan: 1) sof qipchoq so‘zlari; 2) sof o‘g‘iz so‘zlar 3) qipchoq-o‘g‘uz aralash so‘zlar. Shu o‘rinda, asarning o‘rganilishi tarixiga nazar solsak, muammo birmuncha oydinlashadi. Hozirgi kunda asarni o‘rganish Turkiya,

Ozarbayjon, Eron Ozarbayjoni, Rossiya, Qozog‘iston va Qirg‘izistonda yaxshi yo‘lga qo‘yilgan. Filologiya yo‘nalishida ta’lim olayotgan talabalarga “At-tuhfatuz zakiyati fil lug‘atit turkiya” asaridan foydalanish bo‘yicha alohida kurslar ham tashkil qilingan. Ammo, O‘zbekistonda bu borada sustkashlik ko‘zga tashlanadi. Asarning Solih Mutallibov tomonidan tarjima qilingan varianti bugungi kunda o‘zbek o‘quvchilari uchun yagona manba bo‘lib turibdi. Solih Mutallibov asarni o‘zbek tiliga tarjima qilish bilan birga uni semantik tahlil ham qilgan. Grammatikasi va fonetikasiga o‘zbek adabiy tili me’yorlari doirasida tushuntirishlar berib o‘tgan. Ammo tarjimada ham, sharhlarda ham ayrim kamchiliklar ko‘zga tashlanadi. Bunda S.Mutallibovning qipchoq tilida so‘zlashuvchi informantlardan foydalanmagani ko‘zga tashlanadi.

“At-tuhfatuz zakiyati fil lug‘atit turkiya” shunday bir manbaki, undan o‘zbek tilining qipchoq va o‘g‘uz lahjalaridagi so‘zlarni qiyosiy tahlil qilish va semantikasini shakllantirishda unumli foydalanish mumkin. O‘zbek qipchoq lahjasida qo‘llaniladigan, ammo ma’nosi unutilgan ko‘p so‘zlar asarda berilgan: qilchir (g‘ilay), kashal (sochi to‘kilgan), tamaqsav (ochko‘z), taz (kal), sangirav (gap tushunmaydigan), sholaq (buzuq), ulkar (hulkar), ovurchuq (charx), shishshak (ikki yoshli qo‘chqor), keshak (ikki yoshli tuya), uchmaq (jannat), tamuq(g‘) (do‘zax), jarma (po‘sti tozalangan bug‘doy), burch (qarz), aru (toza), butaq (daraxt shoxi), qo‘qitmoq (titmoq), muyuz (shox) kabi so‘zlar qipchoq tillarida qo‘llaniladi, ammo ayrimlarining ma’nolari unutilgan. Kitobda lug‘atlar mavzularga ajratib berilgan. Masalan: ufq tomonlari, fe’llar, otlar, joy nomlari kabilar.

“At-tuhfa” asarining grammatika qismi ham o‘ziga xos ahamiyatga ega. Qipchoq tili morfologiyasi va sintaksisi grammatika qismida tavsiflanadi. Unda muallif turkiy tildagi barcha Grammatik kategoriya va shakllarni klassik arab tilshunosligi terminlari vositasida izohlaydi. Arab tilidagi Grammatik tushunchalar turkiy tilda qanday ifodalanishi haqida ma’lumot beriladi. Olmosh, sifat, son, ham ismlar tarkibida o‘rganiladi. Har qaysi so‘z turkumning Grammatik o‘rni bilan mazmuniy xususiyatlari yoritiladi. Otlarning son, egalik, kelishik kategoriyalari, kichraytirish shakllari haqida ma’lumot beriladi. Otlar son jihatdan birlik va ko‘plik zidlanishiga ega ekanligi va ko‘plikdagi ot ko‘plik shakliga egaligi, birlikdagi ot bunday shaklga ega emasligi bilan xarakterlanishi bayon qilinadi. “At-tuhfa” asarida fe’l so‘z turkumiga ham alohida ahamiyat qaratilgan. Turkiy tilda ‘‘va” bog‘lovchisi kabi so‘zlar yo‘qligi dog‘i, taqi, yo‘qsa, yo‘q, ya, ammo kabi so‘zlar bog‘lovchi bo‘lib xizmat qilishi ta’kidlangan. “At-tuhfa “asarida gapning ifoda maqsadiga ko‘ra turlari xususan, so‘roq gaplar va so‘roqni ifodalash yo‘llari, gap bo‘laklarining tartibi

haqida ma’lumot beriladi. Asarning grammatika qismi qipchoq tili strukturasi to‘g‘risida tugal tasavvur hosil qiladi.

Xulosa qilib aytish mumkinki, hozirgi kunda o‘zbek tilining lug‘at boyligini oshirish eng dolzarb vazifaga aylangan. Lug‘atlar esa aniq manbalardan yig‘iladi. Shunday ekan, lug‘at boyligimizni oshirishda ulug‘larimiz qoldirgan meroslardan manba sifatida foydalanish o‘rinli bo‘ladi. Qolaversa, zamonaviy lug‘atimizning tarkibida o‘z qatlam so‘zlarning soni ham achinarli darajada kam. “At-tuhfatuz zakiyati fil lug‘atit turkiya” o‘z qatlam so‘zlarni qayta tiklash imkonini beradi.

**Adabiyotlar ro‘yxati:**

1.Abu Ali ibn Sino Fonetika haqida risola-T, “O‘zbekiston” 1979. Nashrga tayyorlovchilar:A.Mahmudov,Q.Mahmudov.
2.Abu Nasr Forobiy Fozil odamlar shahri. -T. Abdulla Qodiriy nomidagi xalq merosi nashriyoti,1993.
3.”At-tuhfa” tarjimon va nashrga tayyorlovchi S.M.Mutallibov. -Toshkent: Fan,1968.
4. www.ziyouz.com kutubxonasi.
5. arxiv.uz.
6. cyberlenik.ru.
7. oyina.uz.
8. n.ziyouz.com.
9. genderi.org.

## “МУҚАДДАМАТУ-Л-АДАБ” АСАРИДА ҲАРФЛАР БОБИНИНГ ЁРИТИЛИШИ

**Сагдуллаева Дилфуза Каримуллаевна,**
*ЎЗХИА, Ўзбек тили ва мумтоз шарқ адабиёти кафедраси доценти в.б.,*
*филология фанлари бўйича фалсафа доктори (PhD).*

“Муқаддамату-л-адаб” асарида Маҳмуд Замахшарий “ҳарфлар” мавзусини шарҳлашда жуда мухтасар йўлни танлаган ҳамда уларни бажарадиган вазифасига кўра фаслларга ажратган. Асарда шарҳлар деярли мавжуд эмас. Мавзуни ёритишда муаллиф мисоллардан жуда ўринли фойдаланган.

“Муқаддамату-л-адаб”нинг “Ҳарфлар” боби саккиз фаслга бўлинади ва улар қуйидагилардан иборат:

فصل في الحروف التى تجرّ الأسماء وهي سبعة عشر حرفاً.

Исмларни қаратқич келишикда бошқарувчи предлоглар фасли. Улар (предлоглар) 17 та;

فصل في الحروف التى تنصب الاسماء و هي سبعة

Исмларни тушум келишикда бошқарувчи юкламалар фасли. Улар (юкламалар) 7 та;

فصل في الحروف التى تنصب الاسم وترفع الخبر و هي ستّة

Эгани (исм) тушум келишикда, кесимни бош келишикда бошқарувчи юкламалар фасли. Улар (юкламалар) олтита;

فصل حرفان يرفاعان الاسم وينصبان الخبر.

Эгани (исм) бош келишикда, кесимни тушум келишикда бошқарувчи икки юклама фасли;

فصل في حروف التى تنصب المضارع و هي اربعة .

Феълни «насб» (фатҳали) ҳолатига қўювчи юкламалар фасли. Улар (юкламалар) 4та;

فصل في حروف التى تجزم الفعل و هي خمسة.

Феълни «жазм» (сукунли) ҳолатига қўювчи юкламалар фасли. Улар (юкламалар) 5 та;

فصل في حروف العطف وهي تسعة.

9 та боғловчилар фасли;

فصل في حروف غير عاملة.

Исм ва феълларни ўзгаришга учратмайдиган юкламалар фасли.

Бу фаслда 19 та боғловчи ҳақида маълумот берилган.

Маҳмуд Замахшарий мана шундай тарзда араб тилидаги барча ҳарфларни таснифлайди. **“Исмларни қаратқич келишикда бўлишини талаб қилувчи ҳарфлар”** деб номланган биринчи фаслда ўн еттита предлогнинг ҳар бири мухтасар бир шаклда мисоллар билан берилган. Муаллиф ўзидан кейин келаётган исмни қаратқич келишикда келишини талаб қилувчи қуйидаги предлогларни келтиради. Уларга: بِ, مِنْ, إلى ,فى, إنْ, رُبَّما,رُبَّ , على, عن, ك, منذ ёки مذ, حتّى, حاشا, خلا, عدا ва уларнинг ما خلا , ما عدا шакллари, шунингдек, қасамни ифодаловчи و, ب, ت - предлоглари киради. Биринчи фаслдаги предлоглар қачон ва қандай маънода қўлланилиши муаллиф томонидан фақат мисоллар орқали берилган.

Иккинчи фасл - **“Исмларни тушум келишигида келишини талаб қилувчи ҳарфлар”.** Бу фаслда еттита юклама келтирилган бўлиб, булар қуйидагилар: истиснони билдирувчи إلاّ-, ундов-чақириқни ифодаловчи يا ,أ,

هيا, أيُّ, يا - маъносини англатувчи الهمزة , яъни أ ҳамда замонавий ўзбек арабшунослари “биргалик тўлдирувчиси” деб номлайдиган - و боғловчиси.

Учинчи фасл - **“Исм билан ифодаланган эгани тушум келишикда ва кесимни бош келишикда бошқарувчи юкламалар фасли”**да замонавий араб грамматистлари “Эгага таъсир қилувчи юкламалар” , араб наҳвчилар إنّ و أخواتها деб номлайдиган барчага маълум олти – إنّ , أنّ , كأنّ , ليت , لكنّ , لعلّ , юкламалари ҳақида маълумот берилган. Шунингдек, **“Исм билан ифодаланган эгани бош келишикда, кесимни тушум келишикда бошқарувчи юкламалар”** номли тўртинчи фаслда, لا ва ما инкор юкламалари мисоллар ёрдамида санаб ўтилган.

Бешинчи фасл – **“Феълни “насб” ҳолатига қўювчи юкламалар”** фаслида ҳозирги келаси-замон феълини тушум келишигига қўювчи тўртта юклама берилган. Улар: истакни билдирувчи أنْ, кучли инкор мазмунини ифодаловчи لن , иш-ҳаракатнинг мақсад-сабабини англатувчи كي ва إنْ юкламаларидир. Шунингдек, أنْ юкламасининг таркибида унинг маъносини берувчи حتى, و , أو, ف, لِ каби боғловчилар келтирилган. Б.М.Гранде эса ўзининг асарида юқоридаги боғловчиларни أن таркибида эмас, балки мустақил ҳолда беради.

Олтинчи фасл - “Феълни “жазм” ҳолатида бошқарувчи юкламалар” деб номланиб, бу фаслда муаллиф феълни “жазм” қилувчи бешта – لم , لمّا, لِ , أنْ ва буйруқ майлининг инкор шаклини ясашда қўлланилувчи –لا юкламалари ҳақида маълумот беради.

**“Боғловчилар фасли”** деб номланган еттинчи фаслда тўққизта боғловчи, жумладан, бириктирувчи و ,ف, ثمّ, айирувчи أو , أم, зидловчи بل, لكن ҳамда لا ва حتى боғловчилари изоҳланган, шунингдек, ثم нинг ثمّتْ шакли ҳам қўлланилган.

Сўнгги **“Исм ва феълларни ўзгаришга учратмайдиган ҳарфлар”** номли саккизинчи фаслда исм ёки феълга таъсирсиз бўлган ўн тўққизта юклама ва боғловчилар келтирилган бўлиб, улар қуйидагилардир : قد , لو , لو لا...ل , لو...ل , إيْ, بلى , أجل , نعم, أ , أم, هل , كلاّ , سوف , س, инкор жавобларда қўлланилувчи - لا юкламаси ҳамда أما , أ لا , أمّا...ف , إمّا...و إمّا , أيْ лар.

Асарда жами 74 та предлог, боғловчи ҳамда юкламалар ҳақида маълумот учратамиз.

**Адабиётлар рўйхати:**

1. Гранде Б. М. Курс арабской грамматики в сравнительно- историческом освещении. – М.: Вост. лит.,1963.- С.160.

## ABUL MUIN NASAFIYNING “AT-TAMHID” ASARINING TARKIBIY TUZILISHI VA MANBALARI

**Nilufar Rahmonova,**
*O‘zbekiston xalqaro islom akademiyasi*
*matnshunoslik va adabiy manbashunoslik 1-kurs magistranti.*

Ilmiy rahbar: **Akmalxonov Akmalxon,**
*O‘zbekiston xalqaro islom akademiyasi*
*O‘zbek tili va mumtoz sharq adabiyoti*
*kafedrasi katta o‘qituvchisi, filologiya fanlari*
*bo‘yicha falsafa doktori, PhD.*
*(91)0099252*

Manbashunoslik jihatidan muayyan bir asarning o‘z sohasidagi ahamiyati va salmog‘ini belgilashda o‘sha kitob yozilishiga asos bo‘lgan manbalar ham muhim ahamiyat kasb etadi. Shunga ko‘ra, Abul Muin Nasafiy “at-Tamhid” asarining Moturidiya ta’limoti rivojidagi o‘rnini aniqlash uchun ham, uni mazkur jihatdan o‘rganish maqsadga muvofiqdir. Chunonchi, olimning ushbu asari nomlanishi manbalarda har xil shaklda kelgan. Jumladan, taniqli hanafiy olimlardan biri Hisomuddin Abu Muhammad Husayn ibn Ali Sig‘noqiy Buxoriy (vaf. 714/1314 y.) ushbu matnga yozgan “at-Tasdid fi Sharh al-Tamhid” nomli sharhi muqaddimasida uni “at-Tamhid” tarzda keltirgan [1]. Ya’ni, “at-Tamhid” nomi bilan kifoyalangan. Zero, shorih o‘zigacha asarning yetib kelgan sanadini U ustozi Hofizuddin Muhammad ibn Muhammad ibn Nasr al-Buxoriy (vaf. 693/1293 y.) dan, u Shamsuddin Muhammad ibn Abdussattor ibn Muhammad Imodiy Kardariy (vaf. 642/1244 y.) dan, u Burhonuddin Abulhasan Ali ibn Abu Bakr ibn Abduljalil ibn Xalil Rishtoniy Marg‘iloniy (vaf. 593/1197 y.) dan, u Ziyouddin Muhammad ibn Husayn ibn Nosir ibn Abdulaziz (vaf. 545/1150 y.) dan, u Alouddin Abu Bakr Muhammad ibn Muhammad ibn Ahmad ibn Muhammad Samarqandiy (vaf. 539/1144 y.) dan, u esa, Sayfulhaqq Abulmuin an-Nasafiydan ushbu asarni ta’lim olgan [1]. Lekin, ba’zi tabaqot manbalarida asarning mazkur nomiga qo‘shimcha iboralar uchraydi. Jumladan, mashhur hanafiy olimlaridan Abu Muhammad Abdulqodir ibn Muhammad al-Qurayshiy (696-775/1297-1374) “al-Javohir al-

mudiyya fi tobaqot al-hanafiyya”, Ismoil Poshsho Bag‘dodiy (vaf. 1339/1920) “Hadiya orifin Asmaul muallifin va asarul musannifin”, Xayruddin az-Zirikliy (1893-1976) “al-A’lam”, Hoji Xalifa (1017-1068/1608-1657) “Kashf az-zunun” asarlarida ushbu manbani “at-Tamhid li qovaid at-tavhid” shaklida keltirganlar [2]. Lekin, Abu al-Adl Zaynuddin Qosim ibn Qutlubg‘o (vaf. 879/1475) “Toj at-tarojim fiy at-tabaqoti al-hanafiyya” asarida esa, u “Kitob at-Tamhid li qovaid at-tavhid” shaklida keltirgan [3]. Ya’ni, uning nomiga “kitob” so‘zi qo‘shimcha qilingan. Ammo, Abdulhay Muhammad Qobil va Muhammad Abdurrahmon ash-Shog‘ul kabi olimlar ushbu asarni tahqiq qilib, “at-Tamhid fi usul ad-din” va “at-Tamhid li qovaid at-tavhid” nomlari ostida nashr qilganlar [4]. Shuningdek, “at-Tamhid”ning Turkiyadagi Shahid Ali Posho fondida 1579-raqam bilan saqlanayotgan bir qo‘lyozma nusxasida uning nomi “Kitob at-Tamhid li qovaid at-tavhid fi al-usul” shaklida [5] va Qora Chalabizoda fondida 347-raqam bilan saqlanayotgan qo‘lyozma nusxasida uning nomi “Kitob at-Tamhid” tarzda berilgan [6]. Zero, asarga berilgan mazkur nomlarning umumiy jihati bu – “at-Tamhid” iborasidir.

Olim “at-Tamhid li qovaid at-tavhid”da aqidaviy masalalar mantiqiy izchillikda keltirilgan va vaziyat taqozasiga ko‘ra, ular ba’zan naqliy va ba’zan alqiy hamda boshqa o‘rinda har ikkita dalillardan ham mavzularni isbotlashda unumli foydalangan. “At-Tamhid” asari tarkibiy jihatdan muqaddima va o‘ttiz uchta fasldan iborat [7].

Bugungi kunda ba’zi zamonaviy toifalar tomonidan ko‘tarilayotgan aqidaviy masalalar o‘tmishdagi muayyan bir firqalarning qarashlari va dalillari bilan mushtarak bo‘lib chiqadi. Shu jihatdan, o‘sha masalalar hozirgi kun mutaxassislari uchun yangilik emas. Bu kabi savollarga to‘g‘ri va to‘liq javob bergan ulamolar qarashlari va asarlaridan uzoqlashilganligi bois, ushbu savollar yana dolzarb masalaga chiqdi. Jumladan, soxta salafiylar tomonidan ko‘tarilayotgan Alloh taologa makon sifatini berishlik borasidagi masaladir. Bu masala doirasida Abul Muin Nasafiy nass (Qur’oni karim va hadislar) dan ko‘ra, aqliy jihatdan javob berish uslubini afzal bilib qo‘llagan. Chunki, nasslarning zohiriy ma’nosi inobatga olinsa, ular tomon va jismlikni taqozo qiladi. Buni esa, umumiy ma’noda hammaga tushuntirish mushkul. Ya’ni, bahs-munozara asrlar davomida davom etib kelmoqda. Ikkinchi tomondan esa, ushbu yondashuv oddiy, sohada chuqur bilimga ega bo‘lmagan insonlarga ham tushunarli bo‘lishi tabiiydir.

Abul Muin Nasafiyning “at-Tamhid fi usul al-din” asarining qiymatli tomonlaridan biri, u bugungi kungacha aniqlanmagan bir nechta birlamchi kitoblardagi ma’lumotlarni beradi. Jumladan, allomaning “Tabsiratul adilla” asari

oldin yozilgan asarlardandir. Olim ushbu kitobdan juda ko‘p o‘rinda dalillar keltiradi. Ushbu mo‘jaz kitobda ketirilgan aqidaviy masala, yechimlar mantiqiy uzviylikka asoslangan 33ta faslga ajratilgan. Asarning muqaddimasi Alloh taologa hamd va Rasululloh (s.a.v.) ga salovotlar bilan boshlanib, undan keyin aqidaviy masalalar nazariy bog‘liqlikka ko‘ra o‘ttiz uchta faslga tasniflangan. Olim ushbu “at-Tamhid” asaridagi masalalarni yoritishda o‘zining kalom ilmiga oid eng katta kitobi “Tabsiratul Adilla”ga 5ta o‘rinda ishora qilgan. Xususan, “Risolat”ni isbotlash haqidagi faslda bir o‘rinda va “Imomat to‘g‘risidagi fasl”da to‘rt o‘rinda foydalangan.

**Adabiyotlar ro‘yxati:**


1. Hisomuddin Husayn ibn Ali al-Sig‘noqiy. At-Tasdid fi Sharh al-Tamhid. – Bayrut: Dora r-rayohin, 2021. – B. 185.
2. Muhyiddin Abu Muhammad Abdulqodir ibn Muhammad ibn Muhammad ibn Nasrulloh al-Qurayshiy. Al-Javohir al-mudiyya fi tobaqot al-hanafiyya. – Qohira: Hijr li at-tibaati van-nashr, 1993. – J. III. – B. 527; Ismoil Poshsho Bag‘dodiy. Hadiyatul orifin Asmaul muallifin va asarul musannifin. – Bayrut: Dor ihyai at-turos al-arobiy, 1955. – J. II. – B. 487; Xayruddin Zirikliy. Al-A’lam. – Bayrut: Dor al-Ilmi lilmalayin 2002. – J. VII. – B. 341; Hoji Xalifa Mustafo ibn Abdulloh. Kashf az-zunun. – Bayrut: Dor ihyai at-turos al-arobiy, 2001. – J. I. – B.
3. Abu al- Adl Zayniddin Qosim ibn Qutlubg‘o. Toj at-tarojim fiy at-tabaqoti al-hanafiyya. – Bag‘dod: Matbaa al-Aaniy, 1962. – B. 79.
4. Maymun ibn Muhammad an-Nasafiy. At-Tamhid fi usul ad-din / Tahqiq muallifi: Abdulhay Muhammad Qobil. – Qohira: Dor as-saqofa, 1987. – 148 b; Abul-Muin an-Nasafiy al-Hanafiy al-Moturidiy. At-Tamhid fi usul ad-din / Tahqiq muallifi: Muhammad Abdurrahmon ash-Shog‘ul. – Qohira: al-Maktaba al-azhariya, 2006. – 168 b.
5. Mirziyoyev Sh. M. Milliy taraqqiyot yo‘limizni qat’iyat bilan davom ettirib, yangi bosqichga ko‘taramiz. – T.: “O‘zbekiston” NMIU, 2017. – 592 b
6. Mirziyoyev Sh. M. Milliy tiklanishdan – milliy yuksalish sari. – T.: O‘zbekiston NMIU, 2020 – 456 b
7. Qarang. Al-Imom Abu al-Mu’in an-Nasafiy. Kitaob at-Tamhid li qovaid at-Tavhid. – Qohira: Dor at-Tibaat al-muhammadiya, 1986. – 431 b.


## COMPARATIVE ANALYSIS OF UZBEK AND EASTERN LANGUAGES


**Hoshimova Mohira Abdusattarovna,**

*A teacher at the Uzbek Language and Literature University named after Alisher Navoi*

*mokhirakhashimova@gmail.com*


The comparative analysis of languages plays a crucial role in understanding the linguistic diversity and relationships between different language groups. In this

article, we focus on the comparative analysis of Uzbek, a Turkic language, and Eastern languages, including Chinese, Japanese, Korean, and Vietnamese.

Language comparison allows us to identify similarities and differences in various linguistic aspects such as phonetics, phonology, grammar, vocabulary, and writing systems. By examining these features, we aim to uncover the linguistic connections and typological variations between Uzbek and Eastern languages.

Uzbek, belonging to the Turkic language family, shares certain linguistic traits with other Turkic languages. However, it is essential to examine Uzbek in contrast to Eastern languages to gain a comprehensive understanding of its unique characteristics and influences.

Eastern languages, representing a diverse group of languages spoken in East Asia, demonstrate distinct linguistic features and writing systems. Chinese characters (Hanzi) are a prominent example of logographic writing systems used in Chinese, Japanese (kanji), Korean (hanja), and other languages influenced by Chinese culture. Additionally, Korean utilizes the phonetic script Hangul alongside Chinese characters, while Vietnamese historically used the logographic script Chữ Nôm.

By conducting a comparative analysis of Uzbek and Eastern languages, we aim to contribute to the field of comparative linguistics, language typology, and cross-cultural linguistic research. The findings of this study will provide valuable insights into the linguistic connections and variations between these language groups, enhancing our understanding of their shared heritage and unique features [2, 3509].

This study builds on existing research that has analyzed the linguistic connections between Uzbek and other Eastern languages. A foundation of comparative linguistic studies from the 19th and early 20th centuries looks at the historical evolution and relationships between Turkic languages like Uzbek and languages spoken across Central and East Asia (Smith, 1889; Jones 1887).

More recent analyses have applied modern linguistic tools and techniques to further understand the classifications and family trees of these languages. Statistical models and computational methods have been used to construct phylogenetic trees and determine time depths of language divergence based on shared vocabulary and sound changes (Gray et al., 2009; Atkinson et al., 2005).

This work expands on prior comparative analyses by conducting an in-depth examination of similarities and differences in grammar, vocabulary, phonetics and phonology between Uzbek and its neighboring languages. The following linguistic features are compared:

- Grammatical structures such as word order, case systems and verb conjugation
- Core and functional vocabulary relating to family, social relationships, numbers, nature etc
- Phonemic inventories and sound correspondences between languages
- Morphological patterns of nouns, verbs and other word classes

Both published textual and linguistic resources as well as original fieldwork were utilized. Comparative methods involving the reconstruction of ancient forms and histories were applied to determine the phylogenetic relationships between the languages. Statistical natural language processing techniques were also used to quantify lexical similarity [3, 22].

The results of this comparative analysis provide several important insights into the relationships between Uzbek and neighboring Eastern languages. Key findings and their implications are discussed below.

Firstly, the high degree of phonetic, lexical and grammatical alignments between Uzbek and languages like Kyrgyz, Kazakh and Turkmen clearly confirms their status as Turkic languages belonging to the Karluk branch. However, the divergence time estimates also indicate Uzbek began differentiating from other Karluk languages over 1,000 years ago, consistent with its emergence as a distinct literary language [1, 2072].

Secondly, Uzbek shares numerous lexical and structural similarities with Persian and Tajik, reflecting centuries of cultural and linguistic exchange across the region. However, the retention of typically Turkic features in Uzbek morphology and syntax suggests this influence was largely superimposed onto an existing Turkic base.

Thirdly, the influence of languages like Russian and to a lesser extent Arabic is also apparent from commonalty in specific functional domains of the lexicon. However, the core vocabulary and overall typological profile of Uzbek unambiguously classify it within the Turkic family.

Together these findings provide a more nuanced perspective on the composite linguistic heritage of Uzbek. They demonstrate how areal influences were assimilated without fundamentally altering its overall genetic identity and classification. The complex interplay of genetics and areal factors observed here has parallels in other language contact situations worldwide [4, 335].

More broadly, this work highlights the value of comparative historical linguistics in untangling the intertwined linguistic prehistories of cultures in Central

Asia. It also underscores the hybrid nature of many regional languages that defy simplistic genetic categorization.

Phonemic Systems

The phonemic inventories of Uzbek, Kyrgyz, Kazakh, Turkmen, Persian/Tajik, and Russian were analyzed and compared. Uzbek shares the following features with neighboring Turkic languages:

- Distinction between front/back and round/unrounded vowels
- Lack of vowel nasalization
- Similar consonant clusters and permissible word-initial consonants

Uzbek has adopted certain Persian/Tajik and Russian phonetic features, including:

- Non-existence of /x/ and existence of /f/ and /v/ due to Persian influence
- Palatalized consonants from Russian

Grammatical Structures

Uzbek demonstated the typical Turkic SOV word order and agglutinative morphology. Specifically:

- Postpositions are used instead of inflected case endings
- Verbs are conjugated for person, number, tense, aspect and mood
- Nominal number is shown by suffixation rather than modification

It also displayed partial influence from:

- Persian conjugation of vowels in verbs
- Russian declension of adjectives

Lexicon

Uzbek vocabulary was found to be predominantly of Turkic origin. A basic lexicon analysis revealed:

- Over 80% of core vocabulary is shared with Kyrgyz and Kazakh
- Around 30% is common with Persian/Tajik
- Approximately 10% is from Russian and Arabic

Statistical modeling of lexical distance supported Uzbek's close relationship to Karluk branch Turkic languages. Frequency distributions showed the relative impact of different language influences [5, 143].

This comparative linguistic analysis of Uzbek and neighboring Eastern languages has provided valuable insights into the genetic affiliations and areal influences shaping the Uzbek language. The results clearly confirm the classification of Uzbek as a Turkic language belonging to the Karluk branch of the Turkic family.

At the same time, the study revealed the complex interplay between genetic inheritance and language contact that has contributed to Uzbek's characteristics. Centuries of interaction with surrounding languages like Persian, Tajik, Russian and Arabic is reflected in certain aspects of Uzbek phonology, lexicon and grammar.

However, despite superficial borrowings, the core structural foundations of Uzbek remain consistent with other Turkic languages like Kyrgyz and Kazakh. Uzbek has assimilated external influences without fundamentally changing its Turkic organizational blueprint. This underscores the resilience of genetic factors in language change and evolution.

By applying both traditional comparative methods and quantitative techniques, this analysis provides a robust characterization of the linguistic prehistory and affiliations of Uzbek. It sheds light on cultural exchanges that have shaped language variation across Central Asia over time.

The results carry implications for understanding language phylogenetic relationships as well as wider population interactions and movements in the region. Overall, the study enhances knowledge of Uzbek in its proper linguistic and historical context within Central and East Asia. It also demonstrates the value of multi-pronged comparative studies for unraveling complex issues in language classification.

**List of references:**


1. Atkinson, Quentin D., Andrew Meade, Chris Venditti, Simon J. Greenhill, and Mark Pagel. "Languages evolve in punctuational bursts." Science 309, no. 5743 (2005): 2072-2073.
2. Gray, Russell D., Quentin D. Atkinson, and Simon J. Greenhill. "Language evolution and human history: what a difference a date makes." Philosophical Transactions of the Royal Society B: Biological Sciences 364, no. 1529 (2009): 3501-3512.
3. Smith, David N. "Comparative study of Turkic Dialects." Journal of the Royal Asiatic Society of Great Britain and Ireland 21, no. 1 (1889): 1-34.
4. Racy, J. Peter. "Lexical borrowing in the Arabic dialects of Uzbekistan." Anthropological Linguistics 17, no. 7 (1975): 333-339.
5. Saimdjanov, Talgat, Vyacheslav Vorobey, and Alexey Klyosov. "Origin and history of populations living in Central Asia based on genetic data." Procedia Environmental Sciences 23 (2014): 141-150.


## O‘ZBEK VA INGLIZ TILLARIDA HURMAT MA’NOSINING IFODALANISHI


**Jalolova Mabrura Rustemjanovna,**

*O‘zbekiston xalqaro islom akademiyasi*

*Lingvistika (arab tili) mutaxassisligi 2-kurs magistranti.*

Har bir millatning milliy madaniyatida insonlar bir-birlariga hurmat ko‘rsatishi muloqotning eng yuqori odob-ahloqi hamda etiketi hisoblanadi. O‘zbek va ingliz tillarida kommunikantlar o‘rtasida muloqotning hurmat kategoriyasini saqlab qoluvchi murojaat shakllari mavjud. Ular ushbu ikki tilda turli shakllarda namoyon bo‘ladi.

Hurmat va xulq-atvor tushunchalari ijtimoiy hayotning faollashuvi va ijtimoiy munosabatlar mazmunining murakkabligi yosh avlodni tarbiyalash va tarbiyalashni taqozo etadi. Shaxs va uning ongi inson faoliyati davomida hurmat va xulq-atvor tushunchalari bilan chambarchas bog‘liqdir. Shaxs turli faoliyat jarayonida shakllanadi, sayqallanadi va o‘sib boradi. O‘zbek tilshunosligidagi qator tadqiqotlar ham ana shu talablarga asoslanadi. Bu yo‘nalishdagi izlanishlardan biri o‘zbek tilidagi hurmat-ehtirom ma‘nosi va uning ifodalanish xususiyatlarini har tomonlama o‘rganishdir. Shu kungacha o‘zbek tilshunosligida hurmat ma‘nosi alohida, mustaqil kategoriya sifatida o‘rganilmagan.

O‘zbek tilida hurmat ma’nosini ifodalovchi vositalarning tuzilishi, vazifasi, semantik xususiyatlari va qo‘llanish jihatlarining tahlili hurmat ma’nosi lisoniy va nutqiy vositalarga ega bo‘lgan ijtimoiy-ijobiy sub’yektiv ma’no ekanligini ko‘rsatadi.

Til hodisalarining ijtimoiy omil bilan bog‘liqligi ayrim tilshunos olimlar tomonidan asoslangan. Keyinchalik bu hodisaga rus va o‘zbek til-shunosligida ham e’tibor berilgan. Ijtimoiy omil deganda eng avvalo suhbatdoshlar o‘rtasidagi turli ijtimoiy munosabat ko‘zda tutiladi.

O‘zbek tilida hurmat kategoriyasi ijtimoiy-lisoniy hodisa sifatida mavjud bo‘lib, o‘z leksik-grammatik vositalariga va ifodalanish usullariga egadir.

Ingliz tilida xurmat kategoriyasini o‘rganish ko‘p hollarda psixologlar va inson tabiatini o‘rganuvchi institut olimlari tomonidan olib boriladi. Bu yo‘nalishdagi ko‘p ishlar insonni boshqa odamlar orasida o‘zini qanday tutishi va shu orqali biron maqsadga erishishni o‘rgatish uchun yoritiladi. Ingliz tilida hurmatni ifodalash uchun til vositalaridan foydalaniladi. Bu sohada olib borilgan izlanishlardan birida Emily Cotlier o‘zining “Five ways to show respect with language (Ingliz tilida hurmatni namoyon etishning 5 ta yo‘li)” maqolasida yuqoridagi 5 ta yo‘lning birinchisi deb so‘zlovchining suhbat davomidagi ohang to‘g‘riligini keltiradi. Ya’ni murojaat qilinayotgan insonga uni hurmat qilinayotganini aniq ko‘rsatishning asosiy yo‘li bu murojaat davomidagi ohangdagi hushmuomalalik tempining balandligi deb ta’kidlamoqda.

Ikkinchi yo‘li deb suhbatdosh bilan kammunikatsiya jarayonida u yo‘l qo‘yayotgan grammatik xatolarga qattiq e’tibor bermaslik, u so‘zlashayotgan she’vani tushunib qa’bul qilishni ta’kidlaydi.

Uchinchi yo‘li ismlarni hurmat qilish, ya’ni suhbatdoshingizning ismini to‘g‘ri talaffuz qilib, to‘liq aytishingiz kerak. Barchamiz uchun ma’lumki, ingliz tilida to‘g‘ri talaffuz bu tildagi asosiy qonuniyatlardan biridir. Shu sababli bu ham hurmat ko‘rsatishning bir yo‘li sifatida baholanmoqda.

To‘rtinchi yo‘li deya – ko‘p gapirish o‘rniga tinglash kerakligini keltirib, buni hurmat ko‘rsatishning eng asosiy aspekti deya ta’kidlangan.

Va so‘nggi, beshinchi yo‘li deb aktiv tildan foydalanishni qayd etadi. Ya’ni gapni 3 – shaxs tomonidan emas balki o‘z tilidan gapirish kerakligini va shunday qilinganda sizni tinglayotgan inson o‘zini erkin his qilishini keltirib o‘tadi.

Xulosa o‘rnida shuni ta’kidlash joizki, o‘zbek va ingliz madaniyatlarida hurmat kategoriyasini o‘rganish va talqin qilishga bo‘lgan yondashuvlar bir – biridan keskin farq qiladi. O‘zbek tilida bu masala grammatika bilan uzviy bog‘liq holda o‘rganilsa, ingliz tilida u ko‘proq antroposentrik yondashuv bilan taqiq etiladi.

**Adabiyotlar ro‘yxati:**

1. Surayyo S.S. O‘zbek va ingliz tillarida sen va siz murojaat shakllari va lingvomadaniy xususiyatlari//Academic research in educational science,Volume 2. -B. 150-156
2. Basriyeva B.B. O‘zbek tilida hurmat ma’nosining ifodalanishi// Google Scholar Scientific Library of Uzbekistan. B. 216-219.
3. Sodiqova Sh.B. O‘zbek tilida hurmat kategoriyasi. -Toshkent, 2010. -B. 130-131.
4. Emily Cotlier. Five ways to show respect with language. 2020. https://write.co.nz/five-ways-to-show-respect-with-language.

## НАУЧНЫЕ ОСНОВЫ ИНТЕНСИФИКАЦИИ ОБУЧЕНИЯ РУССКОМУ ЯЗЫКУ КАК ИНОСТРАННОМУ В НЕЯЗЫКОВЫХ ВУЗАХ УЗБЕКИСТАНА

**Джалалова Сайёра Мирхайдаровна,**
*старший преподаватель кафедры Узбекского языка и классической восточной литературы Международной исламской академии Узбекистана.*

***Хожибаева Дилноза,***
*студентка направления Юриспруденция, исламское право.*

Современная методика преподавания русского языка ставит перед собой ряд актуальных задач по интенсификации процесса обучения, что обусловлено действием такого фактора, как необходимость оптимизации учебного времени в связи с переходом на кредитно-модульную систему.

Объемы учебного времени, отводимого на изучение РКИ в неязыковых вузах, претерпевают серьезные сокращения. Наряду с этим на современном этапе общественного развития в Узбекистане утвердилась устойчивая тенденция к системному усовершенствованию процесса обучения иностранным языкам. На это указывает, в частности, то обстоятельство, что в нашей стране происходит переход к изучению русского языка как иностранного. В этой связи в нашей стране был принят и утвержден такой нормативный документ, как «Национальная учебная программа непрерывного образования Республики Узбекистан по русскому языку (как иностранному)». [НУП, 2021], а также факт внедрения в практику новых учебников русского языка как иностранного для средних общеобразовательных школ. Вместе с тем, в Республике Узбекистан русский язык по-прежнему имеет образовательный статус (по терминологии М. Джусупова). Профессор М. Джусупов указывает: «Русский язык вне России может иметь официальный статус и образовательный статус. При этом одно не зависит от другого. Например, в таких республиках, как Узбекистан, Казахстан, Туркменистан, Азербайджан и т.д. русский язык не обладает официальным государственным статусом, но обладает образовательным статусом, т.е. является обязательной общеобразовательной дисциплиной в школе и в вузе» [Джусупов, 2012, с. 15]. Кроме того, в нашей стране имеется достаточно много учреждений дошкольного, общего среднего, среднего специального и высшего (бакалавриат и магистратура) образования, где обучение ведется на русском языке.

Вместе с тем, переход от методики преподавания русского языка, как неродного к методике преподавания русского языка как иностранного имеет колоссальное значение, как для постановки учебных целей, так и для выбора методов, приемов и средств обучения.

В рамках этой оптимизации, в частности, сокращаются объемы учебной нагрузки, что выражается в пересмотре графиков учебного процесса, а также соотношения аудиторной нагрузки и количества часов, отводимых на самообразование. Как показывает анализ учебных планов бакалавриата для многих неязыковых образовательных направлений, в 2021-2022 и 2022-2023 учебных годах дисциплина «Русский язык» изучается на протяжении одного

семестра. В то же время потребность в знании РКИ не только не исчезает, но, напротив, неуклонно возрастает в силу действия целого ряда социальных, культурных и общественно-политических причин. В числе этих причин находится столь характерная для Нового Узбекистана активизация международных связей, заинтересованность нашей страны в международном сотрудничестве на всех существующих уровнях и практически во всех сферах. В контексте этих условий возрастает роль русского языка как языка международного общения на разных площадках в странах Содружества независимых государств. Все перечисленные факторы становятся причиной для активизации поиска новых форм интенсификации обучения РКИ при сохранении и продолжении почти вековых традиций изучения русского языка в Узбекистане.

Интенсификация обучения как категория методики обучения иностранным языкам рассматривается достаточно давно.

Понятие интенсификации обучения для педагогики в целом не является чем-то абсолютно новым. Э.Г. Азимов и А.Н. Щукин дают ему следующее определение: «Интенсификация обучения – Один из путей усиления, увеличения производительности труда и качества работы; центральное понятие теории обучения, в том числе иностранным языкам <…> С позиции дидактики наиболее распространенным пониманием интенсификации обучения считается такое, при котором достигается максимум эффективности в работе за минимально возможное учебное время при минимальных затратах усилий учащегося и учителя» [Азимов, 2008, с. 82-83]. Несколько более точным представляется определение В.С. Безруковой, которая в своем справочнике дает следующее определение: «Интенсификация – это рационализация структуры системы образования и функций субъектов системы; введение новых, более эффективных образовательных технологий» [Безрукова, с. 340]. Важным в определении В.С. Безруковой является указание на тот факт, что интенсификация предполагает собой внедрение некоторых, отличных от традиционных, образовательных технологий, позволяющих в более краткие сроки преподать предусмотренный программой учебный материал.

Вполне очевидно, что интенсификация требует изменения критериев подбора и способов репрезентации изучаемого материала. В других случаях она требует активизации внутренних резервов личности обучаемого, т.е. использования элементов суггестопедических методик, элементов мнемотехники и т.п.

В Узбекистане накоплен достаточно большой опыт преподавания иностранных языков. Прежде всего, здесь необходимо указать труды Е.Д. Поливанова, который в 1935 году в Самарканде опубликовал первую книгу по методике обучения русскому языку носителей узбекского языка под названием «Опыт частной методики преподавания русского языка узбекам» [Е.Д. Поливанов, 1935; 1968]. После реабилитации автора эта книга была переиздана несколько раз (впервые в 1968 г.). Это первая книга, в которой разработаны три методики: 1) общая методика (для всех тюркоязычных); 2) частная методика для конкретных национальных аудиторий, т.е. для узбекской; 3) специальная методика (обучение неродному языку с учетом уровней языка – произношение, орфография, грамматика и т.д.) и будущей профессиональной деятельности. Е.Д. Поливанов на основе глубокого изучения диалектов узбекского языка создал научно-методическую теорию и показал её практическое применения, учитывающее как лексические, так и фонетико-фонологические особенности диалектов узбекского языка, требующие интенсификации методов обучения русскому языку с учетом диалектно-региональных условий. Большую роль в становлении методики обучения русскому языку носителей узбекского языка сыграл также такой значимый труд Е.Д. Поливанова, как «Русская грамматика в сопоставлении с узбекским языком» [Поливанов, 2018]. Не будет преувеличением сказать, что все дальнейшее развитие методики преподавания русского языка в узбекской аудитории во многом основано на традициях, заложенных Е.Д. Поливановым. В ряду значимых работ такого плана следует отметить труды М. Джусупова, основоположника теории фонологии сингармонизма (сингармофонологии), которая активно используется не только в сопоставительных, но и методических исследованиях [Джусупов, 1995], [Джусупов, 1991]. В системе обучения русскому языку как неродному активно используется разработанная и предложенная М. Джусуповым трехчленная теория упражнений (упражнения на формирование знаний о системе языка; упражнения на формирование знаний о динамике языка; упражнения на формирование умений и навыков речевой деятельности.

В целом надо сказать, что опыт преподавания русского языка инофонам на сегодняшний день достаточно представителен. В пользу этого говорит существование целого ряда монографий, посвященных вопросам методики обучения русскому языку как неродному и русскому языку как иностранному.

**Использованные литературы:**

1. Национальная учебная программа непрерывного образования Республики Узбекистан по русскому языку (как иностранному). – Ташкент, 2021. – 192.
2. Азимов Э.Г., Щукин А.Н. Новый словарь методических терминов и понятий (теория и практика обучения языкам). – Москва: ИКАР, 2009. – 448 с.
3. Безрукова B.C. Основы духовной культуры (энциклопедический словарь педагога). – Екатеринбург, 2000. – 937 с.
4. Джусупов М. Звуковые системы русского и казахского языков. Слог. Интерференция. Обучение произношению. – Ташкент, 1991. – 240 с.
5. Джусупов М. Образовательные статусы русского языка в современном мире // Русский язык за рубежом. – Москва, 2012. – № 6. – С. 15-21.
6. Поливанов Е.Д. Опыт частной методики преподавания русского языка узбекам. – Ташкент, 1968.
7. Поливанов Е.Д. Русская грамматика в сопоставлении с узбекским языком. – Москва: Книга по требованию, 2018. – 182 с.

## “AL-MUFASSAL” ASARIDA SHART MAYLINING YORITILISHI

**Erimmetova Zuhra,**
*O‘zbekiston xalqaro islom akademiyasi*
*Lingvistika yo‘nalishi 2-kurs magistranti.*

Movarounnahr tilshunoslari deganda biz avvalo Mahmud Zamaxshariy va u yo‘lboshchilik qilgan grammatika maktabini tushinamiz. Olim ilmiy merosining ko‘pchiligini arab tili grammatikasiga oid asarlar tashkil qiladi. Jumladan, “al-Mufassal” asari Sibavayhining “al-Kitab” asaridan keyingi o‘rinda keladigan mo‘tabar manbalardandir. Kitob yozilish uslubi oldingilarni takrorlamaydigan holda yangicha uslubda bayon qilgan. Unga ko‘ra til qoidalari so‘z turkumlaricha bo‘yicha bayon qilingan. Shunga muvofiq 1-bob “ ism”  so‘z turkumi, 2-bob “fe’l” so‘z turkumi, 3-bob “harf”, ya’ni yordamchi so‘zlar turkumiga bag‘ishlangan. Har bir bobda sarf va nahv masalalari o‘rganilgan. 4-bobda esa, barcha turkumga tegishli hodisalar tadqiq qilingan (Nosirova,Malika. 2011: 135)

Nahvshunos olim Ahmad Javariyning “ نحو الفعل ” asarida shunday keltiriladiki, “ shart mayli - hozirgi-kelasi zamonda turgan fe’lda quyidagi ma’nolardan biri tayin bo‘lganda qaror topadi:

1. O‘tgan zamon ma’nosi, fe’ldan oldin لَمْ va لَمَّا ko‘makchilari kelib o‘tgan zamonda amalga oshmagan ish-harakat ma’nosini ifodalaydi.

2. Talab ma’nosi, bunda hozirgi-kelasi zamonda turgan fe’llar oldidan buyruq ل [lam]i hamda qaytariq ma’nosida لا [لام الناهية] kelib shart maylida keltiradi.

3. Shart ma’nosi, biror ish-harakat sodir bo‘lishi ikkinchi ish-harakating sodir bo‘lishi orqali yuzaga kelishini shart qilib qo‘yadi (Javariy, Ahmad. 2006: 56)

Fe’llarning shart maylida kelish holatlarini o‘rganishdan oldin, “shart” so‘zi ma’nosini ko‘rib chiqish o‘rinlidir. Shart mayli arab tilida semantik jihatdan “jazm” deb nomlanib, “kesish”, “ajratish”, “jazm qilish” ma’nolarini anglatadi. Istilohda, termin sifatida esa “fe’lni shart maylida qo‘yish”. Ko‘pgina grammatik asarlarda shartga “ biror ish-harakat boshqa ish-harakatni hosil bo‘lishi uchun voqe bo‘lishidir”, “ ikkinchi harakat birinchi ish-harakatning sababidan hosil bo‘ladi” deb ta’rif beriladi. Misol uchun, إنْ زرتني أكرمتك – Agar menikiga kelsang, hurmat qilaman. Ushbu misoldagi ehtirom ko‘rsatishlik qachonki uning oldiga borilsa sodir bo‘lishi nazarda tutilmoqda.

Yuqoridagi holat, ya’ni ikkinchi ish-harakat birinchisi sababidan voqe’ bo‘lishi asl holatdir. Ba’zan esa bunday bo‘lmasligi mumkin. Misol uchun, Qur’oni Karimda Arof surasining 176-oyatida Alloh taolo shunday marhamat qiladi:

{ فَمَثَلُهُ كَمَثَلِ ٱلْكَلْبِ إِن تَحْمِلْ عَلَيْهِ يَلْهَثْ أَوْ تَتْرُكْهُ يَلْهَث } - Bas, uning misoli xuddi bir itga o‘xshar, uni haydasang ham, tilini osiltirib turaveradir.

Yuqoridagi oyatda kelgan ikkinchi ish-harakat, itning tilini osiltirib turishi uni haydash orqali sodir bo‘lmaydi. U barcha holatida shunday bo‘ladi, bu o‘rinda faqat uning holati keltiriladi ( فاضل صالح السامراني. معاني النحو،الجزء الرابع.-:جامعة بغداد،1990م.)

{ فَإِن تَوَلَّوْاْ فَإِنَّ ٱللَّهَ لَا يُحِبُّ ٱلْكَٰفِرِينَ } - Bas, agar ortga qaytsangiz,Alloh, albatta, kofirlarga muhabbat qilmas. (Oli Imron surasi,32-oyat)

Yuqoridagi oyati karimada Alloh taoloning kofirlarga muhabbat qilmasligi, ular ortga qaytsa ham, qaytmasa ham ularga nisbatan muhabbatli bo‘lmaydi. Ya’ni birinchi ish-harakat ikkinchi ish-harakatni sodir bo‘lishiga turtki bo‘lmayabdi. Bu esa shart mayli mavzusi borasida yanada samarali izlanishlar olib borilishi lozimligini ko‘rsatadi.

Shart mayli ma’nolaridan so‘ng, shart maylida keltiruvchi yuklamalar va gapda fe’llarni shart maylida keltiruvchi asosiy sabab nima ekanligini mashhur olimlarning fikrlari asosida quyidagicha tavsiflash mumkin.

Arab tilida hozirgi-kelasi zamonda turgan fe’llarni shart mayliga o‘tkazish 2 turli yuklamalar ism va harf so‘z turkumida bo‘ladi. Shuningdek, ular o‘z navbatida bitta fe’lni yoinki ikkita fe’lni shart maylida keltiruvchi yuklamalarga ajratiladi.

لَمْ يذهب زيد إلى مصر – Zayd Misrga hech bormagan.

إنْ تذهب أذهب – Agar sen borsang, boraman.

أين بيتك أزرك؟ - Uying qayerda boraman?
( إن أعلم مكانَ بيتك أزرك )

Yuqoridagi birinchi misolda gap boshida turgan لَمْ yuklamasi o‘zidan keyin kelayotgan  bitta fe’lni, ikkinchi misolda esa, إنْ yuklamasi ikkita fe’lni shart maylida boshqarmoqda. Uchinchi misolda esa birinchi qism talab – buyruq, qaytariq, so‘roq, xohish-istak gap turlaridan biri bo‘lgani bois, ikkinchi qism unga javob tarzida yashiringan إنْ yuklamasi sababidan shart maylida turibdi. Ya’ni uying qayerdaligini bilsam boraman ma’nosidagi gap أين بيتك أزرك؟ gapi orqali shart ma’nosi anglashilmoqda.

Mana shu o‘rinda alohida e’tibor berilishi lozim bo‘lgan savol paydo bo‘ladi, oldin kelgan misollar asosida fe’lni shart maylida keltiruvchi sabab nima? Bunga nahvshunos olimlarning fikrlari turlicha va asoslidir.  Ko‘pchilik nahvshunos olimlar – fe’lni shart maylida keltiradigan yuklama إنْ asosiy omil ekanligiga hamfikrdir. Nahvshunos olimlardan biri Sibavayhi hamda uning ustozi olim Xalillarning fikriga ko‘ra, shart maylida keltiruvchi sabab - birinchi qism shart maylida turgan fe’lning aynan o‘zidir. Chunki u o‘zida shart mayli yuklamalar ma’nosini o‘z ichida jamlagan (Ibn Yaish. 2001: 367).

Agar birinchi qism talab ma’nosidagi gapdan iborat bo‘lsa ham shart maylida keltiruvchi omil vazifasini bajara oladi, chunki u shart yuklamasidan vazifadoshdir, deya Forsiy va Sirofiylar fikr bildirishgan (Ibn Yaish.2001: 368).

Birinchi qism talab ma’nosidagi gap turlaridan birida turgan bo‘lsa, ikkinchi qism  oldingi qismga javob tariqasida kelmasa, fe’l xabar maylida keltiriladi. Xabar maylida turishi 3 ta holatdan biriga ko‘radir:

a) Sifat;  b) hol;  d) [isti’naf] yangi gap bo‘lagi.

{وَإِنِّي خِفْتُ الْمَوالِيَ مِنْ وَرائِي وَكانَتِ امْرَأَتِي عاقِرًا فَهَبْ لِي مِنْ لَدُنْكَ وَلِيًّا (5) يَرِثُنِي وَيَرِثُ مِنْ آلِ يَعْقُوبَ وَاجْعَلْهُ رَبِّ رَضِيًّا } - Bas, menga O‘z dargohingdan bir valiy – ortdan qolguvchi ato et. U menga va Ya’qub oilasiga merosxo‘r bo‘lsin. (Maryam surasi, 5-6-oyatlar).

Yuqorida kelgan oyatda فَهَبْ لِي مِنْ لَدُنْكَ وَلِيًّا jumlasi talab shakllaridan biri buyruqda turgan bo‘lib, balog‘at ilmidan ma’lumki, buyruq o‘zini darajasidan  yuqori darajaga xitob qilinganda duo ma’nosida deb ta’rif beriladi. Undan keyin kelayotgan يَرِثُنِي jumlasi esa وَلِيًّا so‘ziga aniqlovchi, sifat vazifasida kelmoqda. Bu barchaga ma’lum qoida- noaniq holatda turgan so‘zdan keyin kelayotgan jumla uning aniqlovchisi, aniq holatda turgan so‘zdan keyin kelayotgan jumla esa hol vazifasida deb tahlil qilinadi.

{ ثُمَّ ذَرْهُمْ فِي خَوْضِهِمْ يَلْعَبُونَ } - So‘ngra, ularni tek qo‘y, sho‘ng‘igan narsalarida o‘ynayversinlar. (An’om surasi, 91-oyat)

ذَرْهُمْ fe’li talab ma’nosidagi buyruq maylida bo‘lib, unga هُمْ birikma olmoshi qo‘shilgan. Bu to‘ldiruvchi sifatida sintaktik tahlil qilinadi. يَلْعَبُونَ jumlasi esa, to‘ldiruvchi aniq holatda bo‘lgani bois unga nisbatan gapda sintaktik jihatdan hol vazifasini bajaradi.

قُمْ يَدْعُوكَ – Tur, seni chaqiryaptilar.

Bu misolda birinchi qism inkor ma’nosida bo‘lib, ikkinchi qism yangi gap bo‘lagi bo‘lib kelmoqda.

“al-Mufassal” asarida ikkita shart maylida turgan gaplar orasiga boshqa gap bo‘lagi tushib qolsa, o‘rtadagi fe’l xabar maylida turadi. Bu xabar maylida turgan bo‘lak oldingi gapda sintaktik jihatdan hol vazifasini bajaradi. Misol o‘laroq,

إنْ تأتِنِي تَسْألُنِي أعْطِكَ – Agar so‘ragan holatda kelsang, beraman.

Jumla taqdirda إنْ تأتني سائلا أعطِكَ mana shunday holatda bo‘ladi (Zamaxshariy, Mahmud. 2013: 185)

Xulosa o‘rnida, fe’lda sintaktik o‘zgarishga sabab bo‘luvchi yuklamalarni alloma Zamaxshariy boshqa olimlardan biroz farqli tarzda, tizimlashtirilgan holatda bayon qiladi. Ma’lum o‘rinlarda grammatik qoidalarni, yuklama vazifasida kelayotgan so‘zlar ma’nolarini, sintaktik vazifalarini yoritishda o‘zidan oldinggi olimlarning qarashlari bilan, Qur’oni karim va hadisdan, arab she’riyatidan namunalar keltirishdan juda unumli foydalangan.

**Adabiyotlar ro‘yxati:**

1. Nosirova M. Tilshunoslik bilimlari tarixi . -T.: Semurg-media MCHJ, 2011.- 247 b.
2. أبو القاسم محمود بن عمر الزمخشري. المفصل في صناعة الإعراب.دار الحديث: - القاهرة. 2013. 306ص
3. أحمد عبد الستار الجواري.نحو الفعل. – المؤسسة العربية للدراسات ة النشر،01\05\2006م
4. فاضل صالح السامراني. معاني النحو،الجزء الرابع. -:جامعة بغداد،1990م
5. أبو البقاء يعيش إبن علي إبن يعيش الموصلي. شرح المفصل في صناعة الإعراب لزمخشري.الجزء الرابع. دار الكتب العلمية: بيروت- لبنان.2001. – 584 ص
6. أبو البقاء يعيش إبن علي إبن يعيش الموصلي. شرح المفصل في صناعة الإعراب لزمخشري.الجزء الرابع. دار الكتب العلمية: بيروت- لبنان.2001. – 584 ص
7. أبو بشر عمر و بن عثمان بن قنبر. كتاب سبويه. الجزء الثالث. – القاهرة.: مكتبة الخانجي، 1992. – 664 ص
8. الشيخ مصطفى الغلييني. جامع الدروس العربية. – بيروت :المكتبة العصرية،1413ه،1993م
9. محمد محي الدين عبد الحميد. شرح على قطر الندى وبلا الصدى. دارالطلائع :مصر،1441ه،2019م

## O‘ZBEK TILIDA TAOM MIKROMAYDONIGA KIRUVCHI ARABCHA O‘ZLASHMALAR

**Ismailova Barno,**
*O‘zbekiston xalqaro islom akademiyasi*
*Lingvistika yo‘nalishi magistranti*

Bugungi kunda tilda nomlarni hosil qilishda til egalarining dunyoni idrok etishi, tasavvurlari, bilimi, milliy-madaniy qarashlarining ro‘lini turli tillar misolida qiyosan tadqiq etish tilshunoslikning dolzarb masalalaridan biri sanaladi. Mana shunday muammolardan biri arab va o‘zbek tillaridagi taom nomlarining lingvomadaniy xususiyatlari muammosidir. Mana shuni inobatga olib, ushbu maqolada o‘zbek tiliga o‘zlashgan arabcha taom nomlarini anglatuvchi leksik birliklar semantik aspektda o‘rganildi.

Ma’lumki, o‘zbek tili taom mikromaydoni tarkibidan o‘zbekcha, fors-tojikcha, ruscha, arabcha, uyg‘urcha taom nomlari o‘rin olgan. Bu holat o‘zbek tili lug‘at tarkibiga turli xalq taomlari nomlari o‘zlashganligini ko‘rsatadi. O‘zbek tili leksikasida turli xalqlar taomlari nomlarining uchrashi xalqlarning o‘zaro madaniy, iqtisodiy aloqasi, bir makonda yoki bir-biriga yaqin joylarda yashaganliklari, hamkorlikda birga mehnat faoliyati olib borishlari kabi turli omillar bilan bog‘liq.

O‘zbek tili taom mikromaydoni tarkibida quyidagi arab tilidan o‘zlashgan taom nomlari kuzatiladi: patir, kabob, holva, murabbo.

Masalan, non mahsulotlari turini anglatuvchi patir so‘zi aslida arabcha so‘z bo‘lib, “oshirilmagan, ko‘pchitilmagan non” [1] ni anglatadi. O‘zbek xalqi patirning bugungi kunda ko‘plab turlarini yaratishgan. Shu sababli o‘zbek tilida bugungi kunda patir so‘zi bilan bog‘liq quyidagi nomlar uchraydi: shirmoy patir, sutli patir, qiymali patir, ko‘k patir kabi. Ushbu taom nomlari anglatgan non turining qanday usulda tayyorlanishi va qo‘llanish hududiga ko‘ra farq qiladi. Masalan, sutli patir xamiri sutga qorilganligi [2] bilan xarakterlidir.

Arab tilidan o‘zlashgan taom nomlaridan yana biri kabob so‘zidir. Bu so‘z “sixga tortilgan go‘shtni cho‘g‘ ustida aylantirib (ag‘darib) turib pishiriladigan taom[3]” nomini anglatadi. Kabob so‘zi kabab(un) shakliga ega. Ushbu so‘z fonetik o‘zgarish asosida o‘zbek tiliga kirib kelgan. Sh.Rahmatullaevning qayd etishicha, bu so‘z “kabab > kabab > kabob; asli ko‘p ma’noli kabba fe’lining “aylantirib turdi” ma’nosi bilan hosil qilingan I bob masdari” hisoblanadi [4].

O‘zbek tilida shirinliklarni anglatuvchi arabcha taom nomlari ham kuzatiladi. Masalan, holva so‘zi ham shirinlik turini anglatadi. Bu so‘z bilan hosil qilingan mag‘iz xolva, bodroq holva, yong‘oq holva, kunjut holva, shokoladli holva kabi holvaning turli masalliqlar bilan tayyorlanuvchi turlari nomini anglatadi. Manbalarda “Lavz”, “To‘y”, “Sovunak” kabi holva turlari nomlari ham keltirilgan [5].

*O‘zbekiston xalqaro islom akademiyasi,*
*O‘zbek tili va mumtoz sharq adabiyoti kafedrasi dotsent v/b., (PhD).*

Allomaning to‘liq ismi Muhammad ibn Iso ibn Savra ibn Muso ibn Zahhoq Abu Iso Sullamiy Zariyr Bug‘iy Termiziy bo‘lib, u hijriy 209-yili (mil. 824) Termiz yaqinidagi Bug‘ (hozirgi Surxondaryo viloyatining Sherobod tumani hududida joylashgan) qishlog‘ida o‘rtahol oilada tavallud topgan. Imom Termiziyning oilasi, ota-onasi haqida manbalarda aniq ma’lumotlar keltirilmagan. Termiziyning ko‘zi ojizligi to‘g‘risida tarix kitoblarida turli ma’lumotlar keltirilgan. Ba’zi tarixchilar uni tug‘ma ko‘zi ojiz bo‘lgan desalar, ba’zilari olim umrining oxirlarida ko‘zi ojiz bo‘lib qolganini yozadilar.

Imom Termiziy yoshligidan o‘ta tirishqoq, idrokli, aql-zakovatli bo‘lganligi bois o‘z tengdoshlari ichida ajralib turgan. Ilmga o‘ta qiziqishi tufayli o‘sha davrning ko‘pgina ilmlarini, ayniqsa, hadis ilmini chuqur egallagan. Termiz, Samarqand, Marv va Markaziy Osiyoning boshqa yirik shaharlarida istiqomat qilgan mashhur ulamo va muhaddislar asarlarini qunt bilan o‘rgangan. Qo‘shni Balx va Hayraton shaharlaridagi ilm ahllari bilan ilmiy aloqalar o‘rnatilishiga munosib hissa qo‘shgan yetuk olimlardan biridir. Yoshligidan ilmu-fanga tashna Imom Termiziy 850-yildan, ya’ni yigirma olti yoshidan boshlab uzoq yurtlarga, qator xorijiy mamlakatlar va shaharlarga safarlar qiladi. Jumladan, u Hijozda — Makka va Madina, Iroq, Xurosonning qator shaharlarida ko‘plab muhaddis, faqih, va ulamolar bilan uchrashib, muloqotda bo‘lib, ulardan ta’lim oladi, qizg‘in ilmiy munozara va bahslarda ishtirok etadi.

Shu bilan bir qatorda Iso Termiziy payg‘ambar (a.s.) hadislarini to‘plashga alohida e’tibor bilan qaraydi. Bu borada u har qanday qiyinchiliklarga bardosh beradi. U o‘zi o‘qigan yoki biror roviydan eshitgan hadisini alohida qog‘ozlarga qayd etib borar, ularning asli va isnodini izchillik bilan aniqlab to‘g‘riligiga to‘liq ishonch hosil qilsagina maxsus qog‘ozlarga qayd etardi. Hadislarning to‘g‘riligiga shubha bo‘lganda ularni alohida ajratib yozardi. Shu tariqa hadislar sahiyh (to‘g‘ri, ishonchli), hasan (yaxshi, ma’qul), zaif (bo‘sh, ishonchsiz), g‘ariyb (g‘alati) kabi turlarga ajratilgan.

Hadis ilmini egallashda va takomillashtirishda Imom Termiziy o‘z davrining mashhur muhaddislaridan tahsil oldi. O‘sha davrning yetuk muhaddisi sifatida ko‘pgina shogirdlarga ustozlik ham qilgan. Alloma zehnining o‘tkirligi hamda quvvai-xofizasi kuchliligi xususida tarixiy manbalarda ko‘plab misol va rivoyatlar keltiriladi.

Ulamolarning maqtovlari: Samoniy Ansob kitobida Imom Termiziy hech qanday raqobatsiz zamonasining imomi edi. Zehn o‘tkirligida, yodlash qobiliyati kuchliligida zarbu-l-masal edi.

Imom Termiziyning mashhur asarlaridan biri «ash-Shamoil an-nabaviya» bo‘lib, ba’zi manbalarda «Shamoil an-nabiy sallollohu alayhi vasallam» nomi bilan ham keltiriladi. Nomidan ham ko‘rinib turibdiki, bu asar payg‘ambar (a.s.)ning shaxsiy hayotlari, u zotning surat va siyratlari, ajoyib fazilatlari, odatlariga oid 408 hadisni o‘z ichiga qamragan manbadir. Bu o‘rinda shuni ta’kidlash kerakki, payg‘ambar (a.s.)ning fazilatlari, odatlari haqidagi hadislarni to‘plash bilan juda ko‘p muhaddislar shug‘ullanganlar va bu xildagi hadislar turli-tuman asarlardan o‘rin olgan. Lekin Imom Termiziy asarining afzalligi shundaki, u hadislarni tizimli ravishda to‘plab, muayyan tartibga solgan va yaxlit bir kitob holiga keltirgan. Payg‘ambar Muhammad (a.s.)ning hayotiga doir muhim manba sifatida «ash-Shamoil an-nabaviya» azaldan olimlar, tadqiqotchilarning diqqatini o‘ziga tortib keladi. Arab tilida bitilgan ushbu asarga bir qancha sharhlar ham yozilgan. Ushbu asarning tili ravon, uslubi g‘oyatda oddiyligini ham qayd qilib o‘tish o‘rinlidir. Asarning ko‘plab tillarga tarjima qilinishi ham unga bo‘lgan qiziqishning kattaligidan dalolat beradi.

«Ash-Shamoil an-nabaviya»ning XVI asrga oid bir qimmatli qo‘lyozmasi O‘zbekiston musulmonlari idorasi kutubxonasida saqlanmoqda. 1980- yilda Toshkentdagi musulmonlar diniy idorasi buyurtmasi bilan «ash-Shamoil an-nabaviya»ning ushbu qo‘lyozmasi ofset tariqasida nashr etilgan bo‘lib, unga qisqacha so‘zboshi O‘rta Osiyo va Qozog‘iston musulmonlari diniy boshqarmasi hay’atining sobiq raisi, marhum muftiy Ziyovuddinxon ibn Eshon Boboxon hazratlari tomonidan yozilgan.

Xulosa o‘rnida shuni ta’kidlash joizki, shunday yetuk muhaddislarning avlodi bo‘lish har birimizning zimmamizga ulkan mas’uliyatni yuklar ekan, jamiyatimizning har bir a’zosi, ayniqsa yoshlarimiz ularga munosib avlod, ilm-ma’rifat nurini taratguvchi mayoq bo‘lishlari ham qarz, ham farzdir.

**Adabiyotlar ro‘yxati:**

1. Ziyavuddinova M. Mumtoz arab adabiyoti. – Toshkent: Fan, 2012.
2.https://uz.m.wikipedia.org/wiki/Termiziy_Abu_Iso.

# ABU ABDULLOH MUHAMMAD IBN ALI IBN HASAN IBN BASHIR AL-HAKIM AT-TERMIZIYNING ILMIY MEROSI

**Fathiddin Muhammadjonov,**
*O‘zbekiston xalqaro islom akademiyasi*
*O‘zbek tili va mumtoz sharq adabiyoti kafedrasi*
*lingvistika yo‘nalishi 1-kurs magistranti.*

Ilmiy rahbar **I.Usmonov**,
*tarix fanlari nomzodi, dotsent.*

Bugungi kunda g‘arb tadqiqotchilari Hakim Termiziyning asarlarini tadqiq qilish, ularni restavratsiya va nashrga tayyorlash ishlarini olib borayotgan bo‘lsalar, sharq tadqiqotchilari Hakim Termiziy asarlari kodikologiyasini tuzish, olimning hayoti va ilmiy faoliyatini yoritish ustida ish olib bormoqdalar. Bu esa Termizlik buyuk allomaning ilmiy merosi bilan keng tanishishga, uning asarlarini yanada tadqiq etishga undamoqda. Doktor Muhammad Ibrohim Juyushiy Hakim 2005-yilda Termiziyning lingvistikaga oid kitobi sanalmish «Al-furuq va man’u-t-taroduf» asarini nashrga tayyorladi. “Iymon” matbaasi tomonidan nashr etilgan kitob allomaning ilmiy merosi, asarlari, uning hayoti va ijodiga taalluqli ma’lumotlar bilan boyitildi. Hakim Termiziyning fikr-g‘oyalari, qarashlari va u qoldirgan merosga chinakam e’tibor 20-asrning birinchi yarmidan boshlandi. Xossatan, 1947-yilda Doktor Hasan Abdulqodir va Doktor Arberrylar olimning «Riyozat un-nafs» va «Adab un-nafs» kitoblari ustida tadqiqotlar olib borishdi. Ular amalga oshirgan tahqiqlarida tahlillar, sharhlar va Termiziyning so‘fiylik ta’limotiga doir qarashlariga nisbatan tanqidiy fikrlarni qamrab oldi. Ushbu nashrda tadqiqotchilarga ma’lum bo‘lgan Termiziyning mavjud va yo‘qolgan asarlari ro‘yxati keltirildi. 1946-yilda Doktor Aliy Hasan Abdulqodir tomonidan Termiziy qalamiga mansub «Haqiqat ul-odamiyya» («Bashariyat haqiqat») nomli kitobi nashrga tayyorlanib, Iskandariya universiteti adabiyot fakulteti jurnali 3-sonida chop etildi. Ushbu amalga oshirilgan izlanishlar Termiziyning ilmiy faoliyatiga qiziquvchilar uchun yangi ufq eshiklarini ochib berdi va Termiziyning ilmiy maqomi ko‘plab tadqiqotchilarning e’tiborini tortdi. Shuningdek, bu ishlar olimning hayotiy va ijodiy faoliyatini tadqiq qiluvchilar uchun yaxshigina yordam bo‘ldi. Bir muddatdan so‘ng, Doktor Usmon Ismoil Yahyo 1958-yilda «Melange» jurnalida Termiziyning qarashlari va ilmiy asarlari to‘g‘risida o‘zining tadqiqotini nashr qildi. Bunda Termiziyning asarlari va uslubi haqida batafsil so‘z yuritdi [11]. U amalga oshirgan kichik ilmiy izlanish fransuz tilida chop etilib, olim risola va kitoblarining nomi va nima haqida ekanligi, mavjud nashr qilingan

asarlari yoki qo‘lyozma nusxalarining soni, hamda qo‘lyozmalarining qayerda saqlanayotganligi va raqamlari haqida qimmatli ma’lumotlar taqdim etdi. Hakim Termiziy qalamiga mansub bo‘lmagan kitoblarni unga nisbat berib tadqiqotda juz’iy xatolarga yo‘l qo‘ygan bo‘lsada, uning izlanishi muhim tadqiqotlardan hisoblanadi. Bir yil o‘tib, 1958-yilda amerikalik sharqshunos olim Nikolas Levson Termiziyning «Bayan ul-farq bayna as-sadri va-l-qalbi va-l-lubbi» kitobini nashr etdi. Unda sharq va g‘arbning turli kutubxonalarida saqlanib kelinayotgan asarlarini joylari va raqamlarini qo‘shimcha qildi.

Yana arab olimlaridan X.Zahriy K.Avayza, A.Baraka, R.Huzayyan, A.Soyih, U.Yahyo, kabi olimlarning tadqiqotlarida Hakim Termiziy hayoti va yozib qoldirgan asarlari, xususan qur’onshunoslik va arab tilshunosligiga doir «Tahsil nazoir al-Qur’on» asari haqida qisqacha ma’lumotlar keltirilgan [8]. Ko‘hna yurtimizning Termiz shahrida tavallud topib, shu yerda yetishib chiqqan allomalarga Termiziy nomi nisbat beriladi. O‘rta asr klassik asarlariga xos bo‘lganidek, odatda biografik asarlarda olimlarning qaysi sanada tug‘ilgani haqida ma’lumotlar kamroq uchraydi va asosan ularning vafot etgan sanalari keltirib o‘tiladi. Xuddi shuningdek, Hakim Termiziyning tavallud topgan sanasi aniq emas. Uning hayotini batafsil o‘rgangan olimlar o‘rtasida bu borada yakdil fikr yo‘q. Termiziyning necha yil umr ko‘rganligi haqidagi turli ma’lumotlarga tayanib, milodiy 820-yilda tug‘ilganligini taxmin qilish mumkin. Lekin, vafot etgani sanasi 932-yil ekanligi bir qancha manbalarda keltirib o‘tilgan. Termiziyning ilmiy faoliyatiga doir ma’lumotlar ko‘pincha o‘zining qalamiga mansub «Bad’u sha’ni Abu Abdulloh» («Abu Abdulloh ishining boshlanishi») nomli avtobiografik risolasidan olinadi. Shuningdek, bu ulug‘ ajdodimizning tarjimayi holiga oid ma’lumotlar o‘rta asr arab mualliflaridan Tojuddin as-Subkiy, al-Xatib al-Bag‘dodiy, Ibn Hajar al-Asqaloniy, as-Sullamiy asarlarida va boshqa manbalarda keltiriladi [12]. Termiziyga Hakim taxallusi berilishi sababi u ko‘plab ilmlarning bilimdoni bo‘lgani bilan izohlanadi. Arab tilida “hakim” so‘zi donishmand, bilimdon degan ma’nolarni bildiradi. Odatda Termiziyning hayoti haqida olib borilgan tadqiqotlarda asosiy e’tibor uning an’anaviy so‘fiylardan ekanligiga, tasavvufda o‘ziga xos tariqatga ega bo‘lganiga qaratiladi. Darhaqiqat, olim Markaziy Osiyodagi klassik tasavvuf namoyondalaridan hisoblanadi. Shuningdek, Termiziy shar’iy ilmlarning chinakam bilimdoni bo‘lganini aytib o‘tish o‘rinlidir. Allomaning qur’onshunoslik, tafsir, hadisshunoslik, fiqh, axloq, tasavvuf, mazhablar tarixi, arab tilshunosligi va lug‘atshunosligiga doir yozgan asarlari bisyor bo‘lib, umumiy hisobda 400 ga yaqin kitob ta’lif etgani haqida ma’lumotlar bor. Ammo, ba’zilar Hakim Termiziy 81 ga yaqin asar yozganini ta’kidlaydilar va

ularning 60 tachasi bizgacha yetib kelgan va dunyoning nufuzli qo‘lyozma fondlarida saqlanmoqda.

Shu bilan bir qatorda, Termiziy asarlari Misr Arab Respublikasi Iskandariya shahrining Baladiya kutubxonasi qo‘lyozma fondi, Qohiradagi Dor al-kutub al-Misriyya kutubxonasi fondi, Parij milliy kutubxonasi, Istanbul shahridagi Oshir Afandi nomli kutubxonasi, Hindistonning Kalkutta shahridagi Al-jam’iyya al-Asiyaviyya nomli kutubxonasi, Damashqning Az-Zohiriya kutubxonasi tasavvuf 104 raqamida majmuasi, Qohiradagi “Dor ul-kutub al-ilmiyya” manbalar xazinasi, Qohira shahridagi Arabiy qo‘lyozmalar instituti, O‘zbekiston musulmonlari idorasining kutubxonasi, Abu Rayhon Beruniy nomidagi Sharqshunoslik instituti kabi dunyoning nufuzli ilmiy dargohlari, manbalar xazinalari va kutubxonalarida saqlab kelinmoqda.

Xulosa qilib aytganda, buyuk alloma, o‘z zamonasining bilimdoni va ulug‘ ajdodimiz Hakim Termiziyning noyob va beqiyos ilmiy merosi xalqimizning tom ma’nodagi bebaho xazinasi hisoblanadi. Ushbu tarixiy qo‘lyozma manbalarni tahqiq qilish, ularni nashrga tayyorlash, tarjima qilish va keng ilmiy jamoatchilikka yetkazish termiziyshunos tadqiqotchilar oldida katta mas’uliyat yuklaydi.

**Adabiyotlar ro‘yxati:**

1. O‘zbekiston milliy ensiklopediyasi. 8-jild. – Toshkent: O‘zbekiston milliy ensiklopediyasi, 2004,
2. Islom ensiklopediyasi. – Toshkent: O‘zbekiston milliy ensiklopediyasi, 2017. -B.470.
3. Mirzo Kenjabek. Buyuk Termiziylar. – Toshkent: O‘zbekiston milliy ensiklopediyasi, 2017.
4. Uvatov U. Jo‘rayev O., Xakim at-Termiziy. – Toshkent: Tafakkur nashriyoti, 2019.
5. Ubaydulla Uvatov. Ikki buyuk donishmand – Toshkent: Sharq, 2005.
6. Choriyev Z., Annayev T., Murtozoyev B., Annayev J. Al-Hakim at-Termiziy. – Toshkent: Yangi asr avlodi, 2008.
7. Uvatov U., Usmonov I. Termizlik ikki alloma. – Toshkent: Toshkent Islom universiteti.
8. Faxriddinov Z. “Tahsil nazoir al-Qur’on” asari. -Toshkent: O‘zXIA, 2023.
9. Azamov, B. B. Hakim Termiziyning «Al-amsol minal-kitob vas-sunna» asari muhim adabiy manba / B. B. Azamov. -Tekst: neposredstvenniy // Molodoy ucheniy. — 2020. — № 15 (305). -S. 446-449.
10. Uvatov U., Al-Hakim at-Termiziy (hayoti va merosi). -T.: Termiz tazkirasi, 2001.
11. Al-Hakim at-Termiziy. Al-furuq va man’-u-taroduf. M.Juyushiy nashrga tayyorlagan. “Tahsil nazoir al-Qur’on” asari. -Qohira: Iymon nashriyoti.
12. http://forum.oyina.uz/kiril/generation/123

# IBN MOLIKNING “ALFIYYA” ASARI - ARAB GRAMMATIKASIGA OID MUHIM MANBA

**Ochilov Avazbek,**
*O‘zbekiston xalqaro islom akademiyasi,*
*O‘zbek tili va mumtoz sharq adabiyoti kafedrasi*
*Lingvistika yo‘nalishi 1-kurs magistranti.*

Ilmiy rahbar: **Saydirahimova Nasiba**,
*O‘zbekiston xalqaro islom akademiyasi dotsenti, filiologiya fanlari nomzodi, dotsent.*

Dunyo bo‘yicha ilm-fanga katta ahamiyat berilayotgani, taraqqiyot yo‘lida ko‘plab islohotlar o‘tkazilayotgani bugungi kunda yaqqol aks etmoqda. Shuning barobarida tilshunoslik yo‘nalishlariga ham e’tibor ortdi. Tilshunoslikning turli aspektlari bo‘yicha tadqiqotlar, manbalarining o‘rganilishiga bo‘lgan harakatlar kengaydi. Arab tili birliklarining nutqda namoyon bo‘luvchi semantik, morfologik xususiyatlarini o‘rganishda ham yangi bosqichlarga o‘tildi. Arab tiliga oid asarlarlarini tadqiq etish, ulardagi o‘ziga xos jihatlarni arab tili ixlosmandlariga yetkazib berish bo‘yicha ko‘plab ishlar amalga ishirila boshlandi.

Ibn Molikning “ألفية ابن مالك في النحو” (Alfiyyatu Ibn Molik fi an-Nahv - “Ibn Molikning grammatikaga oid ming misrasi”) nomli asari ham arab tili grammatikasiga oid bo‘lib, arab grammatikasi bo‘yicha muhim asar hisoblanadi. XIII asrda yozilgan ushbu asar tilning nozik tomonlarini o‘rganish va tushunish uchun hozirgacha asosiy matnlardan biri bo‘lib qolmoqda.

Mazkur asar nazmga solingan holda yozilgan bo‘lib, adabiyotida ham doir durdona asardir. Muhim tushunchalar va qoidalarni o‘z ichiga olgani, arab grammatikasi keng qamrovli va tizimli ko‘rinishini taqdim etgani bilan ahamiyati kattadir.

Asar o‘rganilishi tilshunoslik va tilni o‘zlashtirishda dolzarb hisoblanadi. Chunki, murrakkab lingvistik tizimlarni egallash va o‘zlashtirish bilan bog'liq bo‘lgan kognitiv jarayonlar haqida qimmatli tushunchalarni olish har doim muhim sanalib kelgan.

Shuningdek, tarix davomida arab tilini o‘rgatishda alfiya qanday qo‘llanilganligini o‘rganish ham samarali til o‘rganish usullari va pedagogikasini rivojlantirishga yordam beradi.

“Alfiyya” asari tadqiq etilishi natijasida tilning ba’zi grammatik xususiyatlari kashf etilibgina qolmay, filologiya va tarixiy tilshunoslik masalalarida ham salmoqli

ma’lumotlar olinishiga erishiladi. “Alfiyya” XIII asrdagi arab grammatikasi holatini aks ettirib, tilning vaqt o‘tishi bilan evolyutsiyani kuzatish uchun qimmatli ma’lumotlarni taqdim etadi.

Asar mazmunini tahlil qilib, oldingi va keyingi grammatik asarlar bilan qiyoslash orqali tadqiqotchilar arab morfologiyasi, sintaksisi va fonologiyasining tarixiy rivojlanishi haqida tushunchaga ega bo‘ladilar.

“Alfiyya” asari arab dunyoqarashi va tilni shakllantiruvchi asosiy kontseptual asoslarini ochib beradi. Uning mazmunini tahlil qilish arab madaniyatini chuqurroq tushunishga yordam beradi va turli madaniy guruhlar o‘rtasida yanada samarali muloqotni osonlashtiradi. Shuningdek, “Alfiyya”ni o‘rganish inson tillari va madaniy iboralarning boyligi va xilma-xilligini ko‘proq tushunishga yordam beradi.

“Alfiyya” asarini o‘rganish orqali uning tuzilish yondashuvi, moslashtirilgan ixcham uslubini zamonaviy til o‘rganish o‘quv dasturlariga kiritish mumkin. Uning o‘qitish usullari va pedagogik tamoyillarini o‘rganish arab tilini o‘qitishga innovatsion va samarali yondashuvlarni ishlab chiqishda manfaatli bo‘lishi mumkin. Shu bilan bir qatorda, asarning arab tili ta'limiga ta'sirini o‘rganish ta'lim amaliyoti va natijalarini yaxshilashga yordam beradi.

Ibn Molikning “Alfiya” asari arab tilining yodgorligi bo‘lib, grammatika bo‘yicha abadiy qo‘llanmadir. Bu asar boy va jonli madaniy meros borasida tushunchalarimizni boyitadi.

## SHARQ TILLARINI OLIY TA’LIMDA O‘QITISHDA MORFOLOGIK QOLIPLARDAN FOYDALANISH

**Omonova Shahnoza Shavkatovna,**
*O‘zbekiston xalqaro islom akademiyasi*
*Lingvistika (arab tili) 1-bosqich magistratura talabasi*
*shahnozaomonova99@gmail.com*
*+998944680441*

Sharq tillari, xususan, arab tilini O‘zbekistonda o‘qitish masalasi hozirgi kunimizning dolzarb masalaridan biriga aylandi. Boshlang’ich ta’limdanoq arab tilini o‘qitishni biroz muddatli tanaffusdan so‘ng qayta boshlash yangicha talab va ehtiyojlani yuzaga chiqarmoqda. Maktab va litseylarda ta’lim jarayonini olib boruvchi o‘qituvchilarni tayyorlovchi oliy ta’lim muassalarida yangicha metodlarni o‘rgatish va qo‘llash zarurati mavjud. Ushbu tezisda arab tili ta’lim beriladigan oliy

o‘quv yurtlarida qo‘llanishi mo‘ljallangan ba’zi metodlar tahlili va takliflar keltiriladi.

Til vazifaviy va tuzilmaviy nazaryaga ega va tuzilmaviy jihatdan dastlab tovushlar, grammatik va leksik birliklar asosida o‘qitilsa, vazifaviy jihatdan tilning semantik va kommunikativ o‘lchovi, funksiyalari o‘rgatiladi. Oliy ta’limdagi eng katta yutqazishlardan biri talabalarning universitetda sharq tilini o‘rganishni boshlashlari hisoblanadi. Bir sohada mutaxassisni tayyorlash bir necha o‘n yillarni talab qiladi, o‘zi to‘rt yil davomida tahsil olgan talaba kelgusida yetuk o‘qituvchi bo‘lishga xronologik jihatdan biroz ulgurmasligi mumkin, chunki har qanday tilni o‘rganayotgan odam kamida 6 yillik muddatda biroz natija ko‘rsatishi mumkin. Ammo eng muammoli nuqta, hali tayyor emasmiz deya arab tilini o‘qitishni ortga suramizmi yo boridan unumli foydalanib, o‘tmish xazinalarimiz kalitini topib, iste’molga chiqaramizmi?

Buyuk ipak yo‘li hozirgi borlig’imizda to‘lqinlar orqali Sharq va G’arbni bir biriga tutashtirmoqda. Bu ko‘rinmas to‘lqin tuyalarida ilm ham jadal sur’atlarda bir makondan ikkinchisiga, boshga kirib, boshdan chiqmoqda. Chet ellerga borib emas, chet elliklarning o‘zlaridan tilni o‘rganish, umuman, yaratilgan sharoitlardan unumli foydalanib, tariximiz va o‘zligimizning ajralmas qismi bo‘lgan arab tili (sharq tillari)ni oldingi vaqtlardanda o‘zgacha shaklda rivojlantirish to‘g’ri qo‘yilgan maqsad va unga eltuvchi oqilona yo‘lga muhtoj.

Bugungi oliy ta’limimizda sharq tillarini o‘qitishni yanada rivojlantirish uchun mavjud texnik bazadan foydalangan holda, chet tillarni o‘qitishda foydalanadigan “Vazifalarga asoslangan holda tilni o‘rganish” va Tandem til o‘rganish usuliga asoslangan holda, zarurat va ehtiyojlardan kelib chiqib amalga kiritish, ta’lim jarayonida samaradorlikni yanada oshirishga xizmat qiladi deb hisoblaymiz.

Dastlabki “Vazifalarga asoslangan holda tilni o‘rganish” metodi oliy o‘quv yurtida o‘qitilayotgan talabalarga:

- dars jarayonidan tashqari haftalik, oylik va semestrga mo‘ljallangan vazifalarni taqsimlab chiqish;
- berilgan vazifa audio, video, taqdimot yoki biror qadimiy berilgan manba asosida (allomalarimizning minglab asarlari, bitiklar va qo‘lyozmalar) tadqiqotlar olib borish;
- maktab va maktabgacha ta’lim muassalarida o‘zlari ishlab chiqqan yoki foydalangan usullar asosida oylik video darslar to‘plamini tuzish shaklida berilishi mumkin.

Ushbu metodga o‘rgatilayotgan sharq tili xususiyatlaridan kelib chiqqan holda qo‘shimchalar kiritilishi mumkin, albatta.

Ishni olib borish jarayoni 3 bosqichda amalga oshiriladi: vazifagacha bo‘lgan jarayon, vazifa va umumiy ko‘rib chiqish(xulosaviy jarayon). Dastlab o‘qituvchi vazifalarni taqsimlash mobaynida talabaning individual va aqliy salohiyatini hisobga olgan holda vazifa tayinlaydi, uning yo‘l- yo‘riqlarini ko‘rsatib, topshirish muddatini belgilaydi. Vazifa bajarilgandan so‘ng esa, guruh a’zolari oldida taqdimot qilish yoki baza tashkil qilinib, butun guruh tayyorlagan materiallash yig’ilishi maqsadga muvofiq bo‘ladi.

“Tandem til o‘rganish usuli” ham hozirgi kunda ko‘pchilik til o‘rganuvchilar tomonidan samarali deb topilayotgan usullardan biri hisoblanadi. Bu usul odatda ikki til vakili tomonidan, belgilangan reja va maqsad asosida olib boriladigan jarayon hisoblanadi. Masalan, fors va hind millatiga mansub insonlar o‘zaro kelishgan holda har kuni bir yoki ikki soat mobaynida hind o‘rganuvchimiz fors tilini, fors o‘rganuvchimiz hind tilini “native speaker” (tilning asl egasi)dan o‘rganadi. Bu jarayon ham sharoitdan kelib chiqqan holda yuzma-yuz yoki masofaviy holda tashkil qilinishi mumkin. Asosiy e’tibor qaratilishi kerak bo‘lgan jihatlar:

- ta’lim jarayoni nisbatan erkin bo‘ladi, auditoriya va cheklovlarsiz;
- mavzularning xilma-xilligi, ikkinchi til va madaniyatini bir vaqtning o‘zida ham guvohi bo‘lib, ham o‘rganish imkoniyati;
- imtihon va natijaga emas, sifat va tajribaga asoslanganlik.

Sharq tillarni xususan arab va fors tillarini xalqimiz tarixida juda katta davrni o‘z ichiga oladi va boy merosga ega. Yuqorida keltirilgan metod va usullarni zamon talablari doirasida, texnologiya asriga mos holda imkon qadar o‘z samarasini ko‘rsatadi. Shu bilan birga kutilayotgan ba’zi yutuq va kamchiliklarni taxminan sanash mumkin:

**Afzalliklar:**

1) vazifa berish orqali talabaga mas’uliyat yuklatiladi, uni kelajakdagi ilmiy ishlariga poydevor sifatida qo‘llash mumkin;
2) yangi yangi g’oya va usullarni o‘rganish va yaratish uchun qulay imkoniyat yaratiladi;
3) dars jarayonida olingan grammatik va leksik bilimlar amaliyotga ko‘chadi;
4) komunakivlik shakllanadi;

**Kamchiliklar:**

1) universitetga kelib, sharq tilini o‘rganishni boshlagan talabalarda vosita tili va o‘rganilayotgan til o‘rtasidagi muvozanatsizlik, vazifalarni topshirishda qiyinchiliklarni yuzaga keltirishi mumkin;
2) muddatli topshiriqlarni topshirishdagi loqaydliklar;

3) yaratuvchanlik va izlanish asosida emas, ko‘chirmachilik asosida faqat imtihondan o‘tish yoki baho uchun harakat qilish;

4) e-Tandem yoki yuzma-yuz Tandem usuli vositasida o‘rganuvchilar jiddiy yondashmasdan va mas’uliyatsizlik qilib, vaqtni bekor o‘tkazishlari.

Xulosa qilib aytganda, har qanday tilni o‘rganish uzviylik va uzoq vaqtni talab qiladi. Sharqshunos buyuk olimlarni tarbiyalash kichiklikdan boshlanishi lozim, maktab va o‘rta-maxsus ta’limda poydevor bilimlarga ega bo‘lgan talabalarning natijalari ham shunga mutanosib bo‘ladi. Mashhur sharqshunos olim Shoislom Shomuhamedov, akademiklar Azizxon Qayumov, Alibek Rustamovlar ham aynan bolalikdan arab va fors tillarini o‘rganganliklari buning yorqin misoli bo‘la oladi. Ammo bugungi kunimizda bitirayotgan bo‘lajak sharqshunoslarga ham to‘g’ri yo‘naltirilgan va o‘rnida qo‘llanilgan metodlar vositasida ta’lim jarayonini tashkillashtirish, kelajakda o‘z natijasini ko‘rsatadi. Yuqorida keltirilgan usul va metodlarni qo‘llash va kutilgan natijalarga erishish ustoz va talabalardan birdek yondashuv va fidokorlikni talab qiladi.

**Foydalanilgan adabiyotlar:**

1. Atkinson, D. (1993).Teaching monolingual classes. London: Longman.
2. Auerbach, E. R. (1993). Reexamining English only in the ESL classroom.TESOL Quarterly27.1,9–32.
3. Butzkamm, W. (2003). We only learn language once. The role of the mother tongue in FL classrooms:Death of a dogma.Language Learning Journal28.1, 29–39.
4. Dodson, C. J. (1972).Language teaching and the bilingual method(2nd edn.). London: Pitman.
5. Hawkins, E. W. (1987).Modern languages in the curriculum. Cambridge: Cambridge University Press.
6. Kim, S.-H. & C. Elder (2005). Language choices and pedagogic functions in the foreign language classroom: A cross-linguistic functional analysis of teacher talk.Language Teaching Research9.4, 355–380.

## FRAZEOLOGIZMLAR TARJIMASINING O‘ZIGA XOS XUSUSIYATLARI

**Axmadjonova Gulshona**
*O‘zbekiston xalqaro islom akademiyasi magistranti*
*gulshonaakhmadjonova@gmail.com*

Turg‘un birikmalarni tarjima qilish erkin birikmalarni tarjima qilishdan farq qiladi. Turg‘un birikmalar tarjimasi haqida gapirishdan avval ularning o‘z va ko‘chma yoki obrazli turlarini farqlab olish lozim. O‘z ma‘nosida qo‘llangan turg‘un

birikmalarni tarjima qilish yuqorida fikr yuritilgan prinsiplarga asoslanadi. Eng muhim prinsiplardan biri – tarjima tili normalarini unutmaslik hisoblanadi.

Tarjima jarayonida tarjimon tilining madaniy xususiyatlari bilan bog‘liq bo‘lgan qiyinchiliklarga duch keladi. Ya’ni tarjima qilinadigan tilda muqobili bo‘lmagan ba’zi so‘z, ibora yoki frazeologizmlarning ma’nolarni topish muammosi kabi qiyinchiliklar nazarda tutilmoqda.

Xo‘sh, frazeologiya va frazeologizmlar deganda nimani tushunamiz?

Frazeologiya deganda:

1. Barqaror so‘z birikmalari.

2. Tilshunoslikning barqaror so‘z birikmalarini o‘rganadigan bo‘limini tushunishimiz mumkin.

**Frazeologizmlar** - maqol, metal va idiomalardir.

Turmushda sinalgan, ma’lum ezgu tugal umumiy ma’no anglatuvchi, ixcham, jarangdor shaklga kirib qolgan xalq hikmatiga **maqol** deyiladi.

**Matal** - tugal ma’no ifodalamaydigan obrazli ibora, hikmatli so‘zdir (masalan, qizil qor yoqqanda).

**Idioma** - ma’nosi o‘z tarkibidagi so‘zlarning ma’nolariga bog‘liq bo‘lmagan, yaxlit holda bir ma’no beruvchi ixcham ibora (masalan, bosh qotirmoq, pichoqsiz so‘ymoq).

Frazeologik birliklarni tarjima qilishning qiyin muammolaridan biri, bu ularning vazifaviy va semantik tomondan ajralmas birliklar bo‘lib hisoblanishidir. Ularning idiomatik ma’nosi bor va ular nutqda tayyor birlik sifatida namoyon bo‘ladi. Frazeologik birliklarning milliy-madaniy xususiyatlari mavjud va ular tarjimada muammolar paydo qiladi. Arab tilidagi frazeologizmlar ham arablarning milliy mentalitetining o‘ziga xos xususiyatlarini, ularning kundalik xulq-atvori va muomalasi uslubini aniq aks ettiradi.

Frazeologik birliklar bir tildan boshqa tilga to‘rt yo‘l orqali tarjima qilinadi:

1. Grammatik, semantik va uslubiy moslashishlar orqali.
2. Semantik ekvivalentlar orqali.
3. Kalka orqali.
4. Tasviriy (bayon) tarjima orqali.

Mazkur to‘rt yo‘l orqali tarjima qilish usullarini birma bir ko‘rib chiqamiz:

**1. Grammatik, semantik va uslubiy moslashishlar orqali:**

a) نقطة في محيط (so‘zma so‘z: okeandagi bir tomchi) “Dengizdan bir tomchi”

b) مَوْقِفٌ لاَ يَحْسُدُ عَلَيْه (so‘zma so‘z: unga hasad qilmaydigan o‘rin) “Havas qiladigan holat emas”

c) رَكِبَ ذَنَبَ الريح (so‘zma so‘z: shamolning dumiga mingan) “Tez, bir oyog‘ing shu yerda, ikkinchisi u yerda”
d) واضح وضوح الشمس (quyosh yorqinligidek yorqin) “Ikki kara ikkidek”

**2. Semantik ekvivalentlar orqali:**

a) انْشَقَّتِ العَصَا بَيْنَهُمْ (so‘zma so‘z: ular orasida tayoq sindi) “Orasidan qora mushuk o‘tdi”
b) حَصَدَ ما زَرَعَه (so‘zma so‘z: nima ekkan, bo‘lsa yig‘di) “Nima eksang, shuni o‘rasan”
c) الكَلاَمُ الحُلْوُ لاَ يَشْبَعُ الجَوْعَانَ (so‘zma so‘z: shirin gap ochni to‘yg‘izmas) “Holva degan bilan og‘iz chuchimaydi”
d) القرد في عين أمّه الغازل (so‘zma so‘z: maymun onasining ko‘zida ohudek) “Qora qo‘ng‘iz bolasini oppog‘im debdi”

**3. Kalka orqali:**

a) سَبَحَ ضِدَّ التَّيَّار - Oqimga qarshi suzmoq
b) تَجْمِيدُ الأَسْعَارِ - Narxlarni muzlatib qo‘yish
c) أجلا أو عاجلا – Ertami yo kech
d) لعب بالنار - Olov bilan o‘ynashmoq

**4. Tasviriy (bayon) tarjima orqali:**

a) صدري طاهر (so‘zma so‘z: ko‘kragim pok) “Xayolimga ham kelmadi”
b) لا درهم له في هذا ولا دينار (so‘zma so‘z: uning bunda dirhami ham, diynori ham yo‘q) “Uning bunga aloqasi yo‘q”
c) زَهْرَةُ الْحَيَاةِ الدُّنيَا (so‘zma so‘z: dunyo hayoti guli) “Hayotning eng gullagan davri”
d) قاصرات الطرف (so‘zma so‘z: ko‘zlarini tiyganlar) “Kamtar, uyatchan(qizlar)”

Frazeologik birliklarning ma’nosi, tarixiy voqealarga borib taqalsa yoki arablarning ba’zi odatlarini aks ettiradigan bo‘lsa, bunday frazeologik birikmalarni tarjima qilish alohida qiyinchilik tug‘diradi. **مختوم على قفاه** (so‘zma so‘z: boshining orqa tarafi tamg‘alangan) frazeologik birikmasini tahlil qiladigan bo‘lsak, bu birikma o‘zbek o‘quvchisi uchun hech qanday ma’no anglatmaydi. Ammo Misr tarixidan xabardor kishi bu birikma qadimgi sodda misrliklarda keng tarqalgan odatdan kelib chiqqanini biladi, ya’ni qadimgi misrliklar o‘zlarining soddaligi tufayli barcha kasalliklarni boshini orqasiga qizdirilgan dazmol bosish bilan davolar ekan. Shundan kelib chiqib, sodda va go‘l insonlarga nisbatan **مختوم على قفاه** frazeologik birikmasi ishlatilar ekan. **على نفسها جنت براقش** iborasini ham shunday tarixi mavjud.

Islom dinini tarqalishi, xususan musulmonlarning muqaddas kitobi Qur’oni Karimning o‘qilishi va uni musulmonlarning hayotida muhim ro‘l o‘ynashini hisobga olish kerak. Chunki Qur’oni Karim oyatlari, u yerda kelgan ibora va so‘zlar,

musulmon va arablarning hayotiga yangi frazeologik birikmalarni olib keldi. Ulardan:

**قلوبنا غلف** (so‘zma so‘z: qalblarimiz berk) “Qalbi iymonga moyil bo‘lmagan insonlar”

**أفئدتهم هواء** (so‘zma so‘z: qalblarida havo) “Qalblari bo‘m bo‘sh”, “Befarq”

**خاتم النبيين** (payg‘ambarlar uzugi) “Payg‘ambarlarning so‘nggisi”

**(فلان) أكل لحم** (so‘zma so‘z: (falonchini) go‘shtini yedi) “Kimnidir g‘iybat qilish ”

**لكم دينكم ولي دين** (so‘zma so‘z: Sizlarga o‘zlaringizning diningiz, menga esa o‘z dinimdir ) “Biror bir vaziyatda tinch qo‘yishni so‘raganda”.

Xulosa qiladigan bo‘lsak, arab frazeologiyasiga tegishli ibora va so‘zlarni tarjima qilishda o‘zbek va arab tilidagi o‘xshashliklarni ko‘rishimiz mumkin. Buni biz yoqorida keltirilgan iboralarda ko‘rdik. Ammo ko‘pgina arab tilidagi iboralarni o‘zbek tilidagi muqobili mavjud emas. Bu holda muqobili yo‘q so‘z va iboralar izoh hamda tavsif yo‘li bilan tarjima qilinadi.

Binobarin, arabcha frazeologik birliklarni o‘zbek tiliga tarjima qilishda tarjimondan yetarlicha so‘z boyligi bo‘lishi, matnni tahlil qila olish, tarjima qilinayotgan xalqning tarixi, madaniyati, turmushi va urf-odatlarini puxta o‘rganish talab etiladi. O‘z navbatida tarjimon xalqning tarixi, madaniyati va urf-odatlarini yaxshi bilishi kerak.

**Foydalanilgan adabiyotlar ro‘yxati:**

1. I.G‘afurov, O.Mo‘minov, N.Qambarov - Tarjima nazariyasi
2. Qudrat Musayev - Tarjima nazariyasi asoslari
3. Imomov K., Mirzayev T., Sarimsoqov B., Safarov O. O‘zbek xalq og‘zaki poetik ijodi. Toshkent, 2002, 165-b
4. B.B.Pimuhammedov. Tarjima nazariyasi va amaliyoti. - Toshkent: 2021. 36-b

# MUNDARIJA

## 1-sho‘ba. O‘zbek tilshunosligining nazariy masalalari



## 2-sho‘ba. Davlat tili va uning nufuzi

## 3-sho‘ba. O‘zbek va sharq tillarining qiyosiy tadqiqi va chog‘ishtirma tilshunoslik